Бөтә илдәрҙең пролетарийҙары, берләшегеҙ!




# ЙӘШЛЕК

Шишәмбе 3 АПРЕЛЬ 1990 йыл. № 40 (7546).

Хаҡы 3 тин.

1923 йылдан башлап сыға

ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

БЫЛ ҺАНДА УҠЫҒЫҘ:

**Бер көнгә һуңлаһаң...**

ҮҘ ЭШЕНЕҢ ОҪТАҺЫ —2-се бит.

Йәш хәбәрселәр байрамы —3-сө бит.




Махсус бит. —4—5-се биттәр.

Студент көндәлектәре (дауамы) —6-сы бит.

Зәки Вәлиди хеҙмәттәре —7-се бит.

ТЕАТРҘА — ПРЕМЬЕРА —8-се бит.

## Федоровка районында Мордва АССР-ы көндәре

Федоровка районында Мордва АССР-ы көндәре булып үтте. Бында ҡунаҡҡа туғандаш республиканан, Йәрмәкәй һәм Ҡырмыҫҡалы райондарынан фольклор коллективтары йыйылды.







ҺҮРӘТТӘРҘӘ: байрамдан күренештәр.

Р. ЯМАЛОВ фотолары.

# АРЕНДА ӨҪТӨНЛӨКТӘРЕ

«Искра Ленина» колхозында аренда подрядын индереүгә ҙур иғтибар бүләләр. 1987 йылда аренда звеноһы ойошторолғайны. Арендаторҙар техниканы үҙҙәре әҙерләп, сәсеп, беркетелгән баҫыуҙы яҡшылап тәрбиәләп, һәйбәт кенә уңыш алды. Сергей Ҡараваев етәкселек иткән коллективтың ҡаҙанышы насар түгеллеген күреп, колхозсылар яңы ысулға дәртләнеп тотондо: Леонид Киршин мал аҙығы үҫтереүҙә, Николай Якунов иген культуралары игеүҙә звенолар ойошторҙо.

1989 йылда Өфөлә Кукуруз производство берекмәһе ойошторолоу аренда коллективтарына ҙур ярҙам күрһәтте. Улар яҡшы сортлы орлоҡ менән тәьмин иттеләр, нисек сәсергә һәм тәрбиәләргә өйрәттеләр. Былтыр кукуруз менән үлән ҡатнашмаһы үҫтерелде, 50—100 центнер аҙыҡ берәмеге сабып алынды. Шартлы бер баш малға колхоз күрһәткесенән 21 центнерға күберәк масса алдылар. Хужалыҡ йыллыҡ пландарын арттырып үтәне, һөт һатыу буйынса — 106, ит буйынса 101 процентка өлгәште. Мал аҙығының сифаты ла юғары.

Аренда үҙенең өҫтөнлөктәрен күрһәтте: колхоз буйынса бер кешегә етештерелгән продукцияның күләме ике тапҡырға тиерлек артты. Уңыш юғары: район буйынса уртаса күрһәткес 11 центнер булһа, аренда звеноларында — 14 центнер. Колхоз тик яҡшы орлоҡтар менән генә тәьмин итһә, уңыш тағы ла юғарыраҡ булыр ине. Юҡһа, үҫентеләр төрлөсә шытты, бер урында йәшел хәтфәләй, икенсе ерҙә ер ҡарайып күренеп ята ине.

Яңы форма арендаторҙарға ла файҙалы. Йәй улар аванс алып эшләй, ә йыл аҙағында башҡарылған эште иҫәпләп сығарғас, 1 һум эш хаҡына 42 тинҙән 64 тингә тиклем өҫтәмә түләнде. Тотоноуҙарҙы кәметеү өсөн тырышлыҡ һалалар.

Бөгөнгө көндә аренда звенолары яҙғы сәсеүгә әҙерләнә. Сәсеү, ер эшкәртеү инвентары әҙерлек һыҙығына ҡуйылды, тракторҙарҙы ремонтлау тамамланып килә.

Етешһеҙлектәр ҙә бар. Минераль ашламалар етерлек ҡайтарылмаған, орлоҡ әҙер түгел. Ул сәсеүҙе тотҡарларға мөмкин. Был эштәр — колхоз иҫендә, белгестәр хәстәрен күрергә тейеш.

Техника ла етерлек түгел. Һигеҙ тракторҙың дүртәүһе иҫәптән сығарылған. Ә сәсеү майҙаны 4 мең гектарға яҡын, бер тракторға ҙур көсәргәнеш төшәсәк. Шулай ҙа егеттәрҙең күңелдәре күтәренке. Ерҙә дым етерлек, быйыл ҡар күп булды, ереп, тупраҡҡа һәйбәт һеңде. Уңыш мул булырға тейеш, тиҙәр. Шыйыҡ ашлама индерәсәктәр, ике агрегат әҙерләп ҡуйғандар, анализ күрһәтеүенсә, ужым арышы һәйбәт ҡышлаған, яҙҙы яҡшы күрһәткестәргә өмөт бағлап ҡаршылай арендаторҙар.

Ф. ИХСАНОВ.

Баҡалы районы.

# Бер көнгә һуңлаһаң...

Сентябрь аҙаҡтары. Помош төшеп, күрше район ерҙәре буйлап автобуста килеп барам. Ҡара көҙ етеүгә ҡарамаҫтан, баҫыуҙарҙа иген, кукуруз йыйылмайынса ята. Ашлыҡ уралып йығылған. Кукуруздарҙы ҡырау һуҡҡан. Йығылған игендәрҙе ҡый үләндәре баҫып киткән, һуғылғандарының да һалам сүмәләләре ҡарайған. Тимәк, улар һабаҡта уҡ серей башлаған. Юлдашым бик һүҙгә әүәҫ күренмәй, ләкин ауыл кешеһе булғас, ошо хәлде күреп, тыныс ҡына ҡала алмай. Тәҙрәнән ҡарап бара ла, көрһенеп башын ҡағып ҡуя. Быйыл урып йыйыу ваҡытында көндәр аяҙ килде лә баһа, нимә етмәгән һуң уларға? Ниңә ҡеүәтле техника була тороп, ошо көнгәсә һуҙғандар? Ирекһеҙҙән һуғыштан һуңғы йылдар иҫкә килеп төштө.

...Ул осорҙа бер бригадаға, йә тотош бер колхозға бары бер комбайн. Сәсәүлек ерҙәрен кукуруз, йә күп йыллыҡ үләндәр ҙә биләмәй ине әле. Лобогрейкалар ҙа ҡулланылмай. Бөтә баҫыуҙың яҙмышы тик ошо бер комбайн ҡулында. Комбайнерҙарҙың береһе Мөхәмәт Сәлимов ине (Бишбүләк районы Аҙнай ауылы, хәҙер шунда йәшәй). Бер үҙе (ҡатыны уның ярҙамсыһы) бөтә игенде урып, һуғып, йыйып өлгерә торғайны. Пәйҙән комбайнын яҡшылап әҙерләй. Ә ураҡ башланғас, баҫыуҙан ҡайтып инмәй тиерлек. Уның комбайнын һөйрәп йөрөткән тракторсы Дмитрий Хадак та: «Мин нисек кенә иртәрәк барырға тырышһам да, Сәлимов унда була, нәмәнәләр төҙәтә, көйләй. Оятҡа ҡалмаҫ өсөн, тағы ла иртәрәк барып ҡарайым — Сәлимов барыбер унда була. Мин унан иртәрәк бара алмайым», — тип һөйләй торғайны. Беҙҙә уңғандар күп ине. Игенсе шулай булырға тейеш тә. «Бер көн алдан өлгөрҙөң — оттоң, бер көн һуңға ҡалдың — оттороҙоң» тигән мәҡәл дә бар бит әле.

...Бына хәтфә кеүек йәмһеҙ бер баҫыуҙы үтеп барабыҙ. Һайбәт үҫкән арыш, тик ҡойолған уңыш иҫәбенә.

— Бында үткән йыл да арыш ине, — ти юлдашым.

— Бик матур үҫеп сыҡҡан, хатта эшкәртеп тә ҡуйғандар. — Бәлки, быйыл да ҡалдыралар ҙыр? — тип һорайым.

Юлдашым яурын ғына һелкетә. Ысынлап уға ҡул тейҙерергә лә ҡурҡырһың. Шундай матур булып үҫкән. Тик гектарға 2-шәр центнер иҫәбенән генә иҫәпләп ҡараһаҡ та, күпме иген ерҙә ҡойолоп ҡалған.

Бөтә етешһеҙлектәрҙе комбайнерҙарға, йә башҡа игенселәргә генә ауҙарып ҡуйыу дөрөҫ булмаҫ. Бәлки, уны башҡа урындарҙан да эҙләргә кәрәктер? Үҙемдең күпмеләр комбайнда эшләүемдән сығып, шуларҙы әйтергә теләйем. Үҙйөрешле комбайндарҙың урыу аппараттары бигүк яҡшы түгел. Улар һәр йыл тиерлек үҙгәреп тора. Ләкин барабанға биреү аппараттары шул килеш ҡала килә. Бәлки, инженерҙарға, тәжрибәле комбайнерҙарға завод менән бәйләнеш булдырырға, техниканы яҡшыртыу буйынса тәҡдимдәр индерергә кәрәктер.

Ошондай ҡеүәтле техника менән эшләп тә баҫыуҙарҙы ҡый үләндәре баҫа барыуы ғәжәпкә ҡалдыра. Ә бит уның менән көрәшеү юлдары бик күп. Бынан байтаҡ йылдар элек, уңышты йыйып алғас, баҫыу таҡта тырмалар менән эшкәртелә ине. Ун ете көн үткәс, ҡый үләндәре шытып сыға, шунан һуң ғына баҫыу туңға һөрөлә. Ә был ысул хәҙерге ваҡытта бөтөнләй ҡулланылмай, сүп үләне орлоҡтары яҙҙы көтөп ҡала. Һөрөү йәһәтенән дә төрлө етешһеҙлектәр тыуып тора. Хәҙер ҡеүәтле тракторҙар менән ниндәй тәрәнлектә теләһәң, шулай һөрөп була. Ҡайһы бер тәжрибәле агрономдар ҙа шуға һылтанып, мотлаҡ 25—30 сантиметр тәрәнлектә һөрөүҙе шарт итеп ҡуя. Нәтижәлә уңдырышлы ҡатлам ни бары 10 ғына сантиметр булған урындарҙа таш, йә аҡ балсыҡ өҫкә аҡтарып сығарыла. Ҡара тупраҡ шулар менән бутала. Баҫыуҙар ташлы балсыҡҡа әйләнә. Ошонан һуң баҫыуҙы яңынан элекке хәленә ҡайтарыу өсөн нисәмә йылдар кәрәк булыуын әйтеүе ҡыйын.

Дөрөҫ, колхоздарҙа механизаторҙарҙы йыйып белем күтәреү, агрономия серҙәренә өйрәтеү дәрестәре үткәрелеп тора. Шулай кәрәк тә ул, һәр механизатор, техника менән бер рәттән, агрономияны ла яҡшы үҙләштерергә тейеш.

Был саралар юғалтыуҙарҙы кәметеүгә булышыр, моғайын. Аҙыҡ-түлек программаһын хәл иткән бер мәлдә үстергәнде елгә осороу менән дә көрәшеү кәрәктер бит.

Р. ҒӘЗИЗОВ.
Миәкә районы.

Гүзәл Сәлимова Нуримаи районының Байғилде ауылында фельдшер булып эшләй. 1985 йылда Салауат медучилищеһын тамамлағандан һуң бында килгәненә үкенмәй, сөнки урындағы етәкселек йәш белгесте яҡшы ҡаршылап, уңайлы эш шарттарын булдырған. Гүзәл бер үҙе 700-ҙән ашыу кешене, Байғилде һәм Бәләкәй Тиҙкәш ауылдарын хеҙмәтләндерә. Йәш табибтың намыҫлы эшенән халыҡ та ҡәнәғәт.

Ю. КӘРИМОВ фотоһы.

# Өмөт менән йәшәйбеҙ

— Быйыл йәйләүгә һауынсы булып китәм! — Ысын күңелдән, икеләнмәй әйтелгән был һүҙҙәр Фазыл Сырлыбаевтыҡы.

Ата-әсәһе лә ғүмер буйы фермала эшләгән икән. Бала сағынан уҡ мал араһында үҫкәнгәмелер, ферма тормошо егеткә ныҡ яҡын икәнлеге күренеп тора.

Әлеге көндә ул малсы булып эшләп йөрөй. Район күләмендә ферма коллективы маҡтауға лайыҡ.

Яҡын дуҫтары ла күп. Бигерәк тә уның Илфат Шәмиғолов, Зөфәр Ғарифуллин, Сәғит Әфләтунов кеүек дуҫтары барҙа эштә икеләтә күңелле лә, еңел дә.

Тик егеттәрҙең күңелдәрен ҡырған хәлдәр ҙә күп кенә икән шул. Фермала йылы аш ойошторолмаған, ял итеү өсөн урын юҡ, эш шарттары насар. Һанай китһәң, ҡайҙа ла шулайҙыр, тиерһегеҙ. Улай булырға тейеш түгел! Иң беренсе — эш шарттары булдырырға, унан яҡшы хеҙмәт талап итергә кәрәктер. Егеттәрҙең һүҙенә ҡарағанда, етәкселәр малсы, һауынсылар менән уртаҡ тел таба белмәй, эш урындарына кү[illegible]леп тә ура[illegible]айҙар икән. Күрәһең, улар һә[illegible] ферманың башына эленгән «Продовольственную программу — выполним!» тигән күптәнге лозунг менән сикләнәләрҙер. Ә бит фермала күпме йәш кешеләр эшләй. Уларға мөмкин тиклем йәшәү, эшләү шарттары булдырырға кәрәк.

— Шулай ҙа киләсәккә өмөт менән йәшәйбеҙ, — ти Фазыл.

Өмөттөң ысынбарлыҡҡа ашыуына минең дә бик ышанғы килә.

Б. СИРАЖЕТДИНОВ.
ҺҮРӘТТӘ: Ф. Сырлыбаев.
Бөрйән районы,
Һарағы ауылы.
АВТОР фотоһы.

# ҮҘ ЭШЕНЕҢ ОҪТАҺЫ

МАКСИМ ҒӘЙНИЕВ — «Фәнгә» колхозының булдыҡлы токарь-фрезлаусыларының береһе. Ул үҙе Вязовка ауылынан. Армия хеҙмәтенән ҡайтҡас өйләнеп, ғаилә ҡорған. Әле ғаиләһе менән Кәлтәү ауылында йәшәй. Уңған, тырыш удмурт егетен ауыл туғандарса ҡабул иткән.

М. Ғәйниев үҙ һөнәрен мәктәп йылдарында уҡ яратып һайлаған. Ижевск ҡалаһында махсус училище тамамлап, тыуған яҡтарына ҡайтҡас, үҙ эшенең оҫтаһы, юғары квалификациялы токарь-фрезлаусы Фәтих ағай Нурихалов уны һөнәр нескәлектәренә, эшкә өйрәткән.

Техника буйынса бригадир ярҙамсыһы Фәйзелхан Дәүләтйәров уларҙың икеһен дә маҡтап һөйләне:

— Ҡайһы берәүҙәрҙә үҙ һөнәренә мөхәббәт, һәләт-оҫталыҡ тыумыштан килә, тиҙәр. Шул фараз ысын булһа, был һүҙҙәр Фәтих ағай Нурихалов менән Максим Ғәйниевҡа тулыһынса тап килә. Яратҡан эшенә мөкиббән бирелгән алтын ҡуллы оҫта улар. Был йәһәттән бер генә миҫал килтерәм. Кәрәкле запас частарҙы, айырым узелдарҙы көндөҙ сыра яндырып та табып булмай. Беҙҙе был бәләнән һәр саҡ токарҙар ҡотҡара. Әйтәйек, үткән йыл ҡыҙыу эш өҫтөндә яңы алып ҡайтҡан тракторҙың ярыулыҡ аппараты сафтан сыҡты. Хатта күрше өлкәләргә барып та таба алманыҡ. Шунан һуң Фәтих ағай менән Максим был ватыҡ тракторҙы ике көндә төҙәтеп эшкә яраҡлы итте, — ти ул токарь-фрезлаусылар хеҙмәтенә бәйле бер ваҡиғаны иҫкә алды.

ФӘТИХ АҒАЙ НУРИХАНОВҠА әсәһе һөнәр тәбиғәт үҙе биргән. Яратҡан һөнәренә булған һөйөү ихтирам унда кесе йәшендә үк уянған.

— Бала саҡ бик ауыр осорға тура килде. Атайым Бөйөк Ватан һуғышынан ҡайтманы, әсәйемде донъя йөгө баҫты, етмәһә, ул йыш ауырыны. Мин ғаиләлә иң өлкән бала. Шунлыҡтан тормош йөгөнә бик иртә егелдем. Хатта белем дә алып булманы. Үҫмер сағымда Нәҡи Ғарипов ағай менән бик дуҫ инек. Уның НАТИ тракторы иҫке, йыш ҡына ватыла. Беҙ уны икәүләп ремонтлай торғайныҡ. Нәҡи ағай запас частар етмәгәндән бик яфа сикте. Майға ҡатҡан иҫке кепкаһын ерғә атып бәрел: «Их, һәр минуты бишкә бүлә торған мәлдә, бер болт өсөн алтын баһа бирер көндө бушҡа үткәр инде», — тип үртәлә ине ул. Уның шулай итегеүен күреп, тракторсыларға кәрәкле шөрөп-деталдәр яһарға өйрәнеү теләге тыуҙы, — тип иҫкә ала һөнәр оҫтаһы үҙенең малай сағын.

Техника «ене» ҡағылған үҫмерҙә һәләт, ижади башланғыс барлығы ла бик иртә төҫмөрләнә. Ул 13 йәшендә ағас ҡырҙырыу станогын яһай.

Яратҡан һөнәренә ынтылыш һуңынан Фәтих ағайҙың йәшәү маҡсатына әүерелә. Ул урман киҫеүселәр бригадаһында эшләгәндә лә, мәктәптә хеҙмәт дәрестәре уҡытҡанда ла буш ваҡытын ошо шөғөлгә бағышлай. Һәм, ниһайәт, колхозға төрлө ҡырыу станоктары ҡайтарылғас, ремонт мастерскойына эшкә килә. Үҙ хеҙмәтен һәр саҡ намыҫ менән башҡара, йәштәрҙе һөнәргә өйрәтә. Бөгөн уның металл ҡырыу серҙәрен яҡшылап үҙләштергән унлап шәкерте бар. Уларҙың тормош-донъяларына, хеҙмәт уңыштарына ҡыуанып йәшәй остаз.

...Ремонт мастерскойында әле токарҙар өсөн эштең ҡыҙыу осоро. Механизаторҙар уларға ябай болт-шөрөптән башлап ҡатмарлы деталдәр әҙерләп биреүҙәрен һорап мөрәжәғәт итә. Һәм заказдар үҙ ваҡытында тейешле дәрәжәлә үтәлә.

Тәжрибәле ике оҫта Данил Ғәлимйәновты һөнәр серҙәренә өйрәтә. Ул хәҙер айырым операцияларҙы үҙ алдына еренә еткереп башҡара ала ла инде. «Тырыш, отҡор егет, унан эш сығасаҡ!» — ти Ф. Нурихалов шәкерте тураһында.

ТОКАРҘАР хеҙмәтенең хужалыҡҡа файҙаһы бик ҙур. Ремонтланып яңынан сафҡа баҫҡан һәр трактор, комбайн, культиватор, сәскескә уларҙың шифалы ҡулы теймәй ҡалмай. Фәтих Нурихалов, Максим Ғәйниев һәм Данил Ғәлимйәновты ысын мәғәнәһендә ауыл хужалығы машиналары докторҙары тип атау дөрөҫ булыр ине. Сөнки йыл әйләнәһенә ватылып сафтан сыҡҡан күпме ҡорос аттарға, баҫыу карарына йән өрә бит улар.

Хеҙмәте барҙың хөрмәте бар. Токарҙың өсеһен дә ауылдаштары хөрмәт итә, яҡын күрә. Фәтих ағай Нурихалов менән Максим Ғәйниевтың тырыш хеҙмәте күп тапҡырҙар Почет грамоталары, ҡиммәтле бүләктәр менән билдәләнгән. М. Ғәйниевты быйыл хужалыҡ Югославияға туристик путевка менән бүләкләгән. Улар планды һәр саҡ арттырып үтәй, башҡарған эштәренең сифаты ла юғары.

— Училище тамамлап ҡына юғары квалификациялы токарь-фрезлаусы, оҫта һөнәрсе булып булмай. Бәхетемә күрә, иңге күңелле, алтын ҡуллы оҫтаға тап булдым. Фәтих ағай — минең тормошомда юл күрһәтеүсе уҡытыусым. Шундай һөнәр эйәһе менән бергә эшләүемә сикһеҙ ғорурланам, — ти М. Ғәйниев. Д. Ғәлимйәнов та уның һүҙҙәренә ихлас ҡушыла.

Ф. ҒӘЛИМЙӘНОВ.
Тәтешле районы.

# ЯҢЫСА УҠЫТАЙЫҠ

## («Һәр бала — үҙаллы тәбиғи система» тигән ҡараштан сығып төҙөлгән уҡытыу концепцияһы)

Был фәнни нигеҙҙә ҡоролған концепцияны газетала баҫтырып сығырға кәрәк, тигән бер изге маҡсат башҡа килде: бәлки, газета уҡыусылар араһында был идеяны практикала ҡулланырға теләүселәр табылыр. Был концепция идея хәлендә генә әле. Уны тормошҡа ашырырға теләүселәр табылһа, БАССР Халыҡ мәғарифы министерствоһына мөрәжәғәт итергә кәрәк — ул саҡта мин ярҙамға килә аласаҡмын.

Минең идеям Мюллер-Геккелдың биогенетик законына нигеҙләнгән. Был законды урта белемле һәр кеше белә. Ул шунан ғибәрәт: кеше яралғыһы индивидуаль үҫеш осоронда был төр организмдарҙың барлыҡҡа килеү этаптарын ҡыҫҡаса ҡабатлай: ҡарындағы баланың айғолағы ла билдәләнә башлай, ҡойроғо ла булып ала һәм башҡалар. Сабый тән төҙөлөшө яғынан да, аҡыл яғынан да оло кешенең бәләкәй күсермәһе түгел әле. Дөрөҫ шарттарҙа тәрбиәләнгән бала 15—16 йәшкә еткәс кенә оло кеше рәүешен ала. Донъяға тыуғандан алып бәлиғ булғансы ул үҙенең тәбиғи шарттарында тәрбиәләнергә һәм уҡытылырға тейеш. Был ниндәй шарттар һуң? Маймылдарға оҡшаған заттарҙан иң боронғо кеше барлыҡҡа килгән дәүерҙә ҡул хеҙмәте иң күп ваҡыт алыусы хеҙмәт була. Ә аҡыл хеҙмәте шул ҡул хеҙмәте барышында кәрәклектән килеп тыуған сигналдар аша үҫешә. Ф. Энгельс әйтеүенсә, кешене хеҙмәт кеше иткән. Был иң беренсе ҡул хеҙмәте икәнлеген аңлайбыҙ. Иң боронғо кешенең хәҙерге заман кешеһе барлыҡҡа килгән дәүерҙә аҡыл хеҙмәте ҡул хеҙмәтен ҡыҫырыҡлап, иң күп ваҡыт алыусы фактор булып китә. Шунан сығып, уҡытыу-тәрбиә эшендә ҡул хеҙмәте иң ҙур өлөштә алырға, шунан аҡрынлап аҡыл эшенә өлөш артырға тейеш, тип иҫәпләйем.

Әйҙәгеҙ, хәҙерге мәктәп программаһына күҙ һалып ҡарайыҡ. Башланғыс кластарҙан башлаһаҡ, бында ҡул эшенә бөтөнләй аҙ ваҡыт бирелә, аҡыл хеҙмәте өҫтөнлөк итә. Ҡыҫҡаһы, хеҙмәт дәрестәре аҙ ғына, ә ҡалған ваҡытта абстракт фекерләүҙе генә үҫтерәләр. Һуңынан, юғары кластарҙа, хеҙмәт дәрестәре әкренләп арта бара: аҙнаһына берәр көн УПК-ларға (учебно-производственный комбинат) йөрөйҙәр.

Статистика буйынса, УПК-ла һөнәр алыусыларҙың 10—15 проценты ғына шул һөнәр буйынса эшләй. Тимәк, УПК-ның файҙаһы — 10—15 процент тирәһе генә. Ни өсөн тиһәң, һөнәр бирергә һуңлағанбыҙ. Балалар аҡыл хеҙмәте алырға өлгөрмәгән ваҡытта көсләп таҡҡанбыҙ. Әгәр бала 7—8 йәшендә төрлө ябай ҡоралдар тотоп эшләмәһә, аҙаҡ уның ҡулы ла килешмәй, күңеле лә һүрелә. Бөйөк совет педагогы А. С. Макаренко әйткән һүҙҙәрҙе килтерәм: үҫмер 14 йәшкә еткәндә, үткән тормошона әйләнеп ҡарап, нәмә эшләнем, нимәгә һәләтлемен, тип әйтерлек булһын. Макаренконың уҡыусылары 14 йәшкә ҡатмарлы приборҙар эшләй алғандар. Беҙҙең балалар иһә 14 йәштә ябай ғына станоктар артына баҫып, саҡ эшкә өйрәнә башлайҙар.

Ә хәҙер бөгөнгө уҡытыуҙың йөкмәткеһе баланың биогенетик закон буйынса үҫешенә тура килеме-юҡмы икәнен тикшереп ҡарайыҡ. Билдәле булыуынса, балалар ысынбарлыҡтан айырылып фекер йөрөтөргә ауырһына, улар үҙ күҙҙәре менән күргән, үҙ ҡолағы менән ишеткән, үҙ ҡулы менән башҡарған эште тиҙ үк отоп ала. Ә хәҙерге мәктәптә 7 йәше тулған балаларҙан әллә ниндәй билдәһеҙ кешеләрҙең эштәрен тикшерттерәбеҙ, иҫәпләтәбеҙ, һөйләтәбеҙ.

Кеше иһә, «аҡыллы кеше»гә әүерелеү өсөн, үҙ ҡулы менән эшләргә, үҙ күҙе менән күрергә тейеш. Эш алымдарын бер-береһенә аңлатыр өсөн уларға тел кәрәклеге килеп тыуа. Шуға мәжбүрилек, шул ихтыяж үҙе үк уларҙың телен, тимәк, аңын үҫтерергә тейеш булып сыға.

Минеңсә, биогенетик законға таянып, уҡытыу процесын түбәндәгесә ойоштороға кәрәк.

Беренсе класс: класта бик күп шкафтар, уларҙа төрлө эш ҡоралдары һәм материалдар тупланһын: ҡайсылар, бәләкәй бысҡылар, борғостар, һурғыстар, бәләкәй линейкалар, ҡәләмдәр, үлсәү таҫмаһы, энә, еп, туҡыма һ. б.

Һәр көн иртәнге дәресте ҡул хеҙмәтенән башларға кәрәк. Шул эште башҡарғанда кәрәк һүҙҙәрҙе ҡулланып, һөйләмдәрҙе дөрөҫ итеп әйтеп бирергә өйрәтеү зарур. Хисапҡа өйрәткәндә, кемдең нисә әйбер эшләгәнен шунда уҡ һанай барырға була: ике баланыҡын бергә ҡушһаң, күпме була, өсәүһененке күпме була, бер нисәһен шкафҡа алып ҡуйһаҡ, өҫтәлдә күпме ҡала һ. б. Асыҡ һауала уйнағанда, ниндәй ағастар нисә төп икәнен, ниндәй ҡоштар булыуын, теге йәки был ағаста уларҙың күпме ултырыуын, төшкө ашҡа килгәс, нисә тәрилкә, ҡалаҡ кәрәк булыуын һәм башҡа нәмәләрҙе һанарға мөмкин.

Былай уҡытҡанда көн тәртибе түбәндәгесә булырға мөмкин:

1. Хеҙмәт.
2. Телмәр үҫтереү һәм иҫәп-хисапҡа, яҙырға, уҡырға өйрәтеү.
3. Музыка, рәсем төшөрөү, физкультура (көн һайын алмаштырып уҙғарыла).
4. Саф һауала йөрөү.
5. Төшкө аш.
6. Үҙаллы эштәр, шөғөлдәр.
7. Хеҙмәт.
8. Телмәр үҫтереү һәм иҫәп-хисапҡа, уҡырға, яҙырға өйрәнеү.
9. Өйгә ҡайтып китеү.

Өйгә эш юҡ.

Уҡыусы 7 сәғәт эшләй, эшен мәктәптә бөтөрөп ҡайта. Оҙайтылған көн группаһы элеккесә эшләмәҫкә тейеш. Аҙнаһына 5 көн уҡыйҙар: шәмбе, йәкшәмбе — ял. Класта 20-нән ашыу бала булыу файҙаһыҙ.

Дөрөҫ эшләгәндә, башланғыс мәктәптә киләсәктә һәр 10 балаға бер уҡытыусы булырға тейеш, ә 4-сенән алып уҡытыусылар һанын кәметә килергә була. Мин тәҡдим иткән система буйынса уҡытыу ҙур һөҙөмтә бирәсәк — быны фәнни нигеҙҙә лә иҫбат итеп була.

Уҡытыусыларҙың, ата-әсәләрҙең уй-фекерен, тәҡдимдәрен көтәм.

**З. ХИСАМОВА,**
**Өфөләге «Ижад клубы» кооперативы ағзаһы, методист.**



# Йәш хәбәрселәр байрамы

«Башҡортостан пионеры»ның 60 йыллығына арнап үткәрелгән йәш хәбәрселәрҙең IV республика слеты тамамланды. Ике көн буйы дауам иткән осрашыуҙар, һөйләшеүҙәр, фекер алышыуҙар йәш күңелдәрҙә оҙаҡ һаҡланыр иҫтәлек булып, яңы ҡәләмдәрҙе байтаҡ тибрәтер әле. «Йәш төҙөүсе»нең деткорҙары — бөгөнгө билдәле яҙыусыларҙың, шағирҙарҙың сығыштары, халыҡ шағиры Мостай Кәримдең: «Башҡортостан пионеры» — минең ижадым сәңгелдәге. Шул сәңгелдәгемә сал башымды әйергә килдем», — тигән һүҙҙәре кемдәрҙәлер өр-яңы өмөт уятмаған тиһеңме ни?



Ғөмүмән, слетта башлап яҙыусыларға илһам бирерлек, дәрт менән сәм дә өҫтәп ебәрерлек минуттар етерлек булды. Газетаға иң актив яҙышыусыларға редакцияның Почет грамоталары тапшырылды, «Йәш хәбәрсе» таныҡлыҡтары бирелде.

Республика журналистары менән берлектә барған матбуғат конференцияһы тураһында йәш хәбәрселәр ҡайтҡас та уйланыр. Сөнки унда һәр береһенә туранан-тура ҡағылған етди һорауҙар яңғыраны: ни өсөн беҙ һуңлайбыҙ? Газетаны йәнләндереү өсөн артабан нимә эшләргә? Был йәһәттән айырыуса Баймаҡ районынан килгән йәш хәбәрселәр айырылып торҙо. Баймаҡ интернат-мәктәбенән Рита Өмөтбаева, Байыш урта мәктәбенән Земфира Ишбаева, Баймаҡтағы 3-сө урта мәктәптән Мәүлиҙә Зиннурованың тиҫтерҙәрен асыҡтан-асыҡ һөйләшергә саҡырҙы, бер аҙ тәнҡитләп алыуҙан да ҡурҡып торманы.

Һөйләшеү тигәндәй, газета аша исемдәрен яҡшы белгән уҡыусыларҙың бер-береһе менән яҡындан танышыуы ла үҙе өсөн әһәмиәтле ваҡиға. Шөғөлдәре бер, ҡыҙыҡһыныуҙары уртаҡ кешеләрҙең һәр ваҡыт һөйләшер һүҙҙәре табыла, уй-хыялдар берҙәмлеге араларҙы тағы ла яҡынайта.

Слет тамам. Унан алған тәьҫораттар ҡанатлы юлдар, ҡыйыу фекерҙәр, матур тәҡдимдәр булып газета биттәренә яңынан-яңы йәм өҫтәр.

**Р. ЛОТФУЛЛИНА.**

**ҺҮРӘТТӘРҘӘ:**

**Мари АССР-ының «Пионер йүк» журналының баш редакторы Алексей Юзыкайн йәш хәбәрселәр араһында.**

**«Башҡортостан пионеры» газетаһының элекке редакторы М. Т. Саҡаева сығыш яһай.**

**А. ВИНОГРАДОВ һәм А. ЯХИН фотолары.**

# Яуапһыҙлыҡ бәләһе

30 март кискә табан, 31 март көнө Өфөнөң Киров, Ленин, Совет райондары (Октябрь, Орджоникидзе райондарының бер өлөшө) урамдарында тағы бер сират артты. Биҙрәләр, банкалар, бидондар тотҡан кешеләр сиратҡа еҫталгәндән-еҫтәлә. Һыуға сиратҡа тора улар...

Гәзиталарҙа, радио, телевидение тапшырыуҙарында Өфөләге экологик афәт тураһында 30 мартта хәбәр ителде. Ә ҡала санэпидстанцияһына Рабкоров, Кувыкин урамдарында йәшәүселәрҙән ялыуҙар 29 мартҡа тиклем үк килгән булған.

— Бындай ялыуҙар йыл һайын ҡабатлана. Сөнки урамдарҙағы бөтә бысраҡ йылғаға ағып төшөп, һыуҙың тәмен юғалта. Был юлы ла беҙ шулайҙыр, тип уйлағайныҡ, — тип һөйләй республика санэпидстанцияһының баш врачы урынбаҫары Сергей Васильевич Шигеев.

**Был ялыуҙар тураһында ҡала санэпидстанцияһы республика СЭС-ына 29 мартта көндөҙгө сәғәт 3-тә хәбәр иткән. Ялыу килгән кешеләрҙән алынған һыуҙың анализы шул көндө киске сәғәт 11—12-ләргә билдәле була. анализ алыу 6—9 сәғәт ваҡыт талап итә. Шул уҡ ваҡытта ҡала СЭС-ынан хәбәр килгәс тә, ҡаланың төрлө районларынан анализға һыу алына. Анализ һөҙөмтәһе 30 март төнгө сәғәт 3-тә билдәле була.**

Нилектән килеп сыҡҡан һуң бындай хәл? Күҙ алдына килтереп ҡарайыҡ. «Химпром» производство берекмәһе сығарған ташландыҡтар, яҙ етеп, ҡар иргәс, Шугуровка йылғаһына ағып төшә. Ә унан — Көньяҡ һыу ҡоймаһына. Шугуровка йылғаһында 30 март көнө фенол миҡдары 10 мең ПДК (предельно допустимая концентрация) тәшкил итә. Әсер һыуҙа ул норманан 26 тапҡырға артыҡ. Һыуҙы хлорлау туҡтатыла. Сөнки фенолға хлор ҡушылып, һыуҙың насар еҫен 6 тапҡырға арттыра.

Шигеев иптәш әйтеүенсә, республика СЭС-ында һыу составында ниндәй компоненттар барлығын тикшереү өсөн аппаратура юҡ. СЭС-ҡа анализдарҙы ябыҡ химия институты эшләп биргән. Сергей Васильевич анализ һөҙөмтәһенән һуң һыуҙы әсергә була, ти. Һыуҙарен ҡеүәтләп, ул, мин үҙем дә шул һыуҙы эсәм, тип ҡуя.

Республика санэпидстанцияһының тейешле аппаратураһы ла булмағас, анализдарҙың дөрөҫлөгөнә лә шик тыуа.

Ғәҙәттән тыш хәлдәр буйынса комиссия 27 мартта эшләй башлай.

— «Химпром» производство берекмәһенең зарарлы цехтары шунда уҡ туҡтатылды, — тип һөйләй комиссияның граждандар оборонаһы штабы начальнигы Тәлғәт Шакир улы Мөхәмәҙиев. — «Химпром»дың ташландыҡ һыуҙары Шугуровка йылғаһына ағып төшмәһен өсөн дамба төҙөлдө. Ундағы һыу таҙартыу өсөн һурҙырып алына. Таҙартҡандан һуң һыу торбаһы буйлап, Ағиҙелгә ебәрелә. 31 март көндө иртәнге сәғәт 9-ға һыуҙағы фенол миҡдары 8—10 тапҡырға артыҡ ине.

— Беҙ килеп тыуған котолмаған хәлде туҡтатыу өҫтөндә эшләйбеҙ — ти Тәлғәт Шакирович. — Әлбиттә, прокуратура ла үҙ эшен эшләй. Ә хәҙергә беҙҙең төп маҡсат — ҡала халҡын һыу менән тәьмин итеү.

* * *

Спорт һарайы майҙаны алдында һыу артынан йыйылған сиратҡа яҡынлайбыҙ. Бында Зорге, Октябрь проспекты, Парковая, Шәфиев урамдарында йәшәүселәр килә. Халыҡты 2 машина хеҙмәтләндерә. Сираттағы 2 йәштәр самаһындағы балаһын етәкләгән ҡатынға мөрәжәғәт итәбеҙ.

**Бохарматова**, УПЗ эшсеһе, слесарь-йыйыусы, Октябрь проспектында йәшәй:

— Сиратта сәғәт ярымлап торабыҙ инде. Ике баламды ауылға ҡайтарҙым. Өйҙә — ауырыу ирем...

**Хәсәнова**, пенсионер, Октябрҙең 50 йыллығы урамынан:

— Һыуҙағы насар тәмде 29 март көндө һиҙҙем. Кәйефем бик нык ҡырылды. Уға тиклем ер тетрәү менән башты ҡаңғырттҡайнылар.

Майҙанда ватылған банка ярсыҡтарына, һыу цистернаһы эргәһендәге шау-шыу, талашҡа ҡарап, бында ысынлап тәртип юҡлыҡҡа ышанаһың.

**Иванов**, пенсионер:

— Бөтә был килеп тыуған бәләләр беҙҙең яуапһыҙлыҡтан килә. Бында ла һуғышыуға тиклем барып еттек. Ә фенол — үлтергес матдә. Заводта эшләгәндә мин биҙ тәңгәленә тиклем фенол аҫтына эләктем. Шунда уҡ һыулы кран аҫтына баҫтым — шулай ҙа яндыра...

— Һыуҙы Шота Руставели урамынан ташыйбыҙ, — ти шоферҙар Гончаров В. Н., Первушевский А. С. — Кисә сәғәт төнгө 2-гә тиклем ташыныҡ. Эш насар ойошторолған. Унда кеше юҡ, һыуҙы үҙебеҙ тултырабыҙ.

— Балалар баҡсаларына, икмәк заводына тип ебәрелгән һыулы машиналарҙы юлда туҡтатыу осраҡтары булды, — тип һөйләй Т. Ш. Мөхәмәҙиев. — Ә хәҙер был эш тә юлға һалынды. Машиналарҙы йәмәғәтселек тәртибе һаҡсылары оҙата. Сираттар ҙа милиция күҙәтеүе аҫтында. Насар һыу менән бешерелгән икмәк тә бракка сығарылды.

Ғәҙәттән тыш хәлдәр буйынса ойошторолған комиссия эшен дауам итә.

Республика СЭС-ы баш врачы урынбаҫары С. В. Шигеев әйтеүенсә, һыу 3—4 көндән нормаға килергә тейеш. Тейешлеген тейеш тә, яуапһыҙлыҡ, вайымһыҙлыҡ тағы ниндәй яңы афәттәр тыуҙырыр беҙгә?!

**Р. ЗИННӘТУЛЛИН, З. ЯУБАҪАРОВА.**



**ҺҮРӘТТӘ:** һыу артынан сиратта.

**О. ОГУРЧЕНОК фотоһы.**




# БӨРЙӘНДӘРҘЕ МИН АҢЛАЙЫМ...

ӘСӘ ҮҘ БАЛАҺЫН яратмай... Мөмкин булған хәлме был? Әсә һөйөүе — тормош ағасының йәшел ботағы, тәбиғәттең быуаттар буйы килгән ғәжәп яҡты бер күренеше... Әммә замандың шундай әсәләре бар, улар үҙ балаларын һөймәй. Юҡ, әле мин биләүендә килеш урамдарҙағы эскәмйәләргә һалып ки-телгән кескәй генә йән эйәләрен йәки ошо ташландыҡ сабыйҙарҙың әсәләрен күҙ уңында тотмайым. Мин әле Бөрйән хаҡында уйлайым. Башҡортостандың йән биреп барған балаһы тураһында һөйләйем. Союз һәм республика ведомстволарының колониаль төбәге тураһында һүҙ алып барам. Үҙ әсәһе — Башҡортостан хөкүмәте тарафынан яҡлау тапмаған тере етем — Бөрйән хаҡында ҡайғырам.

Һуңғы йылдарҙа бөрйәндәр күпме хат яҙҙы. Бүтән урындарҙан да Бөрйән хаҡында күпме әйттеләр. Күпме мәҡәлә, күпме протокол һәм резолюциялар ҡабул ителде. Ә бөрйәндәр әүәлгесә, үҙ ихаталарының ҡапҡаларын асып сығыу менән, күтәрәһенән ылыҫлы ағас тейәлгән ҡеүәтле машиналарға әрнеүле ҡараш ташлай. Юлға ҡойолоп ҡалған ылыҫ энәләре, ағас ҡабыҡтары кеүек, йөрәктәрҙән рәнйеү түгелә.

Бөрйәндәрҙең йәнен мин аңлайым. Тәбиғәттең яҡлаусыһыҙ, һаҡлаусыһыҙ ҡалған был мөйөшөндә беренсе тапҡыр ғына түгелмен. Ағас ҡырҡыусы килмешәктәрҙең нисек тә план үтәү, ҙурыраҡ аҡса эшләү маҡсатында 30—40 йәшлек өлгөрмәгән, йәш урманды ҡырҡыуҙарын да күргәнем бар. Пәнәһе, етлеккән ағастарға үтеп инеп булмай, техника тауҙарға менә алмай. Хәйер, белгестәр иҫәпләп сығарған, 10—15 йылдан Бөрйәндә, әгәр ағас ҡырҡыу ошо тиҙлектә барһа, ылыҫлы урман бөтөнләй ҡалмаясаҡ, улар урынында пеләш тауҙар, ҡатнаш япраҡлы ағастар һәм ҡыуаҡлыҡтар ғына буласаҡ. Шишмәләр, кескәй йылғалар кибәсәк. Шифалы тау һыуҙары сығанағы булған Урал ҡороясаҡ... Хөкүмәттең һәм Дәүләт планының һөйөклө балаһы — Химия ҙур йылғаларыбыҙҙы ағыулауын дауам итһә, күнәк йәки бидон тотоп һыу артынан барыр урыныбыҙ ҙа ҡалмаясаҡ. Беҙҙең бөтәбеҙҙе лә, балаларыбыҙҙы ла фенол-лы һәм гербицидлы киләсәк көтә.

КЕШЕЛӘР, нимә эшләйһегеҙ һеҙ? Туҡтағыҙ!

Йөрәк түренән сыҡҡан был тауыш Ағиҙел йылғаһы үҙәне буйлап яңғырай, ҡаяларға барып бәрелә лә тауҙарҙа тынып ҡала. Бер кем дә уны ишетмәй. Ҡайтауаздың өҙөк-өҙөк өндәре генә обком һәм совмин хакимиәте ҡолғаларена үтеп инә. Ошо стеналар эсенән сыға ла инде Бөрйән, дөрөҫөрәге, бөтә Башҡортостан өсөн үлемесле һандар. Улар, йәнәһе, прогресс һәм коммунизмға илтеүсе юлды билдәләй. Ә нәфрәт шаңдауы һәм хистәр тулҡыны, йәнәһе, урамдарҙы ҡыйлаусы эшлекһеҙ йәшелдәрҙең генә эше...

**«Иң һәйбәт урмандар, айырыуса йылға һәм тау иңкеүҙәрендәге ҡиммәтле ағастар ҡырҡыла, сөнки ағас күбеһенсә һыу юлы менән ағыҙылған. Йәш ҡарағай ултыртылған урындар төбөнән киҫеп ташланған. Урман аҡландарында йәйге фермалар урынлаштырылған. Хоҙур тау итәктәрендә мал көтөлә. Йылдың йылы оло-оло майҙандар сабынлыҡҡа бирелә. Тау арҡалары һөрөлгән...» — Башҡортостан заповеднигының хеҙмәткәрҙәре ошолай яҙа.**

Эйе, ҡыуғын мәлендә күпме ҡиммәтле ағас ярҙа ятып серей, һыу төбөнә бата. Ағиҙел үҙәнендә улар, вагондан бушатылған һымаҡ, өҫтө өҫтөнә өйөлгән. Унар, йөҙәр мең кубометр урман юҡҡа сыға һәм, был йәһәттән әллә күпме күрһәтмәләр, план булыуына, ойошмалар беркетеләүенә ҡарамаҫтан, уны бер кем дә ҡотҡармай. Урмандың хужаһы Бөрйән кешеләре түгел. Урындағы халыҡҡа хатта бер-ике бүрәнә һатып алырға ла рөхсәт ителмәй. Әйҙә, серәһен... Бындағы халыҡтың зарын бер тапҡыр ғына ишетмәйем, әммә ниндәй сәйер тәртип хөкөм һөргәнен генә аңлай алмайым: байлыҡ зыян күрә һәм бер кемдең дә бында эше юҡ! Шаяртыпмы, ысынлапмы, былай һөйләйҙәр: имеш, японларҙың йәне әсей икән, батҡан ағасығыҙҙы һатығыҙ беҙгә, беҙ унан бына тигән мебель эшләрбеҙ, тиҙәр икән. Йылға төбөнән дә үҙебеҙ сығарабыҙ, алтынлата хаҡ та түләйбеҙ, тип әйтәләр, имеш. Ә уларға былай яуап биргәндәр: юҡ һатмайбыҙ, юҡһа һеҙ серей байып китерһегеҙ бит!

Японлар беҙҙән көлә: ниндәй бай һәм ниндәй фәҡирһегеҙ!

Ә урман йәл. «Бөрйән районы тәбиғәте, республикабыҙҙың һәм илебеҙҙең иң матур төбәктәренең береһе, афәт кисерә һәм үҙенә ярҙамға саҡыра, ҡотҡарыуҙы үтенә. Беҙ, Башҡортостандың төрлө район һәм ҡалаларында йәшәүселәр, завод һәм фабрикаларҙың ағыулы газдарын үҙенә [illegible] урмандарыбыҙҙың те-[illegible]ткес һауаһының ни тиклем кәрәк икәнен яҡшы аңлайбыҙ... Бөрйән урмандары иҫәпһеҙ ойошмалар, колхоздар, совхоздар, леспромхоздар тарафынан аяуһыҙ ҡырҡыла... Был вәхшилеккә сиқ ҡуйылырға ваҡыт...» — Өфө, Сибай, Ишембай, Баймаҡ, Нефтекамск ҡалаларынан ошолай яҙалар.

Ә хөкүмәтебеҙ нимә «яҙа»?

«Шүлгән таш» заповеднигы конторaһында (Ғәҙелгәрәй ауылы) мин[ә] ҡыҙыҡлы документтар күрһәттеләр. Уларҙың береһе — БАССР Министрҙар Советының элекке председателе З. Аҡназаров һәм Совмин эштәре управляющийы А. Афанасьев иптәштәр тарафынан 1983 йылдың 30 августында ҡул ҡуйылған ҡағыҙ. 332-се «Ҡарар» тип атала ул. Уҡыйым. «Башлес берекмәһе, республиканың Урман хужалығы министерствоһы урман һәм ағас эшкәртеү промышленносы үҫешенең генераль схемаһын төҙөмәне, урман сырьеһы базаһында яңы иҫәп-хисап эшләнмәне, Бөрйән һәм Белорет урмандарының урман фонды рациональ файҙаланылмай...» Был ҡарарҙан шуны аңлап була: 1981 йылдың апрель һәм май айҙарында ике ҡарар ҡабул ителгән булған. Әммә «...Белорет һәм Бөрйән район Советтары урманды файҙаланыу, һаҡлау һәм аяҡҡа баҫтырыуҙағы етешһеҙлектәрҙе бөтөрөүҙе тәьмин итмәгән». 1983 йылғы ҡарарҙың үтәлешен тикшереү БАССР Министрҙар Советы председателе урынбаҫары В. Пастущенко иптәшкә йөкмәтелгән.

Был ваҡыттан — 9, ә 1983 йылдан 7 йыл үткән. Шуның 5 йылы — үҙгәреш осороноҡо, ҡалғандары — торғонлоҡ йылдарына ҡарай. Нимә үҙгәрҙе һуң? 1987 йылдың 29 сентябрендә ҡабул ителгән тағы бер документты уҡыйым: «Районда тәбиғәтте һаҡлау һәм унан рациональ файҙаланыу тейешле кимәлгә ҡуйылмаған». Хөкүмәт чиновниктарының билдәле алымы был. Был юлдар артында нимә торғанын да аңлап була. Хөкүмәт ҡарарҙарын күсереп яҙыусыларҙың бер ниндәй яуаплылыҡ йөкмәмәүен дә беләбеҙ. Дөрөҫ, 1987 йылғы документта бер яңы өҫтәмә бар: «Хужалыҡтарҙа ағынты һыуҙар таҙартылмай, ашлама һәм гербицидтарҙың йылғаларға йыуылып ағып төшөү осраҡтарына юл ҡуйыла, һыу һаҡлағыс зоналарҙа малсылыҡ фермаларының йәйләүҙәре урынлаша». Был турала шундай рәсми, битараф тел менән хәбәр ителә, бер ниндәй хәстәрлек тә тоймаҫһың! Ғәйеплеләргә сара күреү ҙә ҡаралмай, яуаплылыҡ тураһында ла һүҙ юҡ.

Документты бюрократ ижад иткән дә түбәнерәк вазифалағы икенсе бер чиновникҡа оҙатҡан. Шул ғына.

Тағы бер документ. Ул 1988 йылдың 22 ғинуарында Бөрйән район Советы башҡарма комитетында яралған: «Ағиҙел йылғаһының һыу һаҡлау зонаһындағы ағасты һаҡланғыс полоса ҡалдырмайынса промышленность заготовкалары өсөн күпләп ситкә оҙатыу — тәбиғәтте һаҡлау ҡағиҙәләрен тупаҫ боҙоу булып тора...» Нәнә констатация! Тәғни, эмоция, эш түгел. Дөрөҫ, документтың аҙағында бер өҫтәмә бар-барлыҡҡа, әммә ул йәнә бер нимә тураһында ла һөйләмәй: «Ҡарарҙың үтәлеүен тикшереүҙе йөкмәтергә...» Кемгә? Быныһы асыҡ түгел. Кемгә йөкмәтелеүе, тимәк, мөһим түгел, ҡағыҙ яҙылыуы шарт... Бына ошо рәүешле йылдың-йылы абстракт маҡсаттар билдәләнә. Тағы бер документ уҡыйыҡ: «Уйланылмаған һәм нигеҙләнмәгән планлаштырыу һөҙөмтәһендә... Бөрйән районы территорияһында урман хужаларса ҡырҡылмай...» Әйтерһең, бөрйәндәр урманды үҙ ирке менән ҡырҡа?!

БӨРЙӘНДӘР нимә талап итә һуң? 1-сенән, арттырып билдәләнгән нигеҙһеҙ план буйынса ылыҫлы ағасты ҡырыуҙы туҡтатыуҙы талап итәләр. Сөнки тәбиғәтте емереүсе уҫал вал һаман да үткәндә тороп ҡалырға теләмәй. 2-сенән ҡартайған ағастарҙы ғына ҡырҡыуҙы һорайҙар. Уларҙы ла урындарына алмашҡа ылыҫлы ағас ултыртыу шарты менән генә. Ә әлеге һымаҡ түгел: ҡарағай урынына уҫаҡ үҫә. 3-сенән, ҡартайған япраҡлы ағастарҙы киҫеүҙе арттырырға, тиҙәр. 4-сенән, Бөрйән — сырье колонияһы булыуҙан туҡтарға тейеш. Быныһы — иң мөһиме. Бөрйәндәр үҙ ерҙәрендә үҙҙәре

# Атайсал



# БӨРЙӘНДӘРҘЕ МИН АҢЛАЙЫМ...

вагондан бушатылған һымаҡ, өҫтө-өҫтөнә өйөлгән. Унар, йөҙәр мең кубометр урман юҡҡа сыға һәм, был йәһәттән әллә күпме күрһәтмәләр, план булыуына, ойошмалар беркетелеүенә ҡарамаҫтан, уны бер кем дә ҡотҡармай. Урмандың хужаһы Бөрйән кешеләре түгел. Урындағы халыҡҡа хатта бер-ике бүрәнә һатып алырға ла рөхсәт ителмәй. Әйҙә, сереһен... Бындағы халыҡтың зарын бер тапҡыр ғына ишетмәйем, әммә ниндәй сәйер тәртип хөкөм һөргәнен генә аңлай алмайым: байлыҡ зыян күрә һәм бер кемдең дә бында эше юҡ! Шаяртыпмы, ысынлапмы, былай һөйләйҙәр: имеш, япондарҙың йәне әсей икән, батҡан ағасығыҙҙы һатығыҙ беҙгә, беҙ унан бына тигән мебель эшләрбеҙ, тиҙәр икән. Йылға төбөнән дә үҙебеҙ сығарабыҙ, алтынлата хаҡ та түләйбеҙ, тип әйтәләр, имеш. Ә уларға былай яуап биргәндәр: юҡ һатмайбыҙ, юҡһа һеҙ сереп байып китерһегеҙ бит!

Япондар беҙҙән көлә: ниндәй бай һәм ниндәй фәҡирһегеҙ!

Ә урман йәл. «Бөрйән районы тәбиғәте, республикабыҙҙың һәм илебеҙҙең иң матур төбәктәренең береһе, афәт кисерә һәм үҙенә ярҙамға саҡыра, ҡотҡарыуҙы үтенә. Беҙ, Башҡортостандың төрлө район һәм ҡалаларында йәшәүселәр, завод һәм фабрикаларҙың ағыулы газдарын үҙенә йотоусы урмандарыбыҙҙың тереклек һауаһының ни тиклем кәрәк икәнен яҡшы аңлайбыҙ... Бөрйән урмандары иҫәпһеҙ ойошмалар, колхоздар, совхоздар, леспромхоздар тарафынан аяуһыҙ ҡырҡыла... Был вәхшилеккә сик ҡуйылырға ваҡыт...» — Өфө, Сибай, Ишембай, Баймаҡ, Нефтекамск ҡалаларынан ошолай яҙалар.

Ә хөкүмәтебеҙ нимә «лҙа»?

«Шүлгән таш» заповеднигы контораһында (Ғәҙелгәрәй ауылы) миңә ҡыҙыҡлы документтар күрһәттеләр. Уларҙың береһе — БАССР Министрҙар Советының элекке председателе З. Аҡназаров һәм Совмин эштәре управляющийы А. Афанасьев иптәштәр тарафынан 1983 йылдың 30 августында ҡул ҡуйылған ҡағыҙ. 332-се «Ҡарар» тип атала ул. Уҡыйым. «Башлес берекмәһе, республиканың Урман хужалығы министерствоһы урман һәм ағас эшкәртеү промышленносы үҫешенең генераль схемаһын төҙөмәне, урман сырьеһы базаһында яңы иҫәп-хисап эшләнмәне, Бөрйән һәм Белорет урмандарының урман фонды рациональ файҙаланылмай...» Был ҡарарҙан шуны аңлап була: 1981 йылдың апрель һәм май айҙарында ике ҡарар ҡабул ителгән булған. Әммә «...Белорет һәм Бөрйән район Советтары урманды файҙаланыу, һаҡлау һәм аяҡҡа баҫтырыуҙағы етешһеҙлектәрҙе бөтөрөүҙе тәьмин итмәгән». 1983 йылғы ҡарарҙың үтәлешен тикшереү БАССР Министрҙар Советы председателе урынбаҫары В. Пастушенко иптәшкә йөкмәтелгән.

Был ваҡыттан — 9, ә 1983 йылдан 7 йыл үткән. Шуның 5 йылы — үҙгәреш осороноҡо, ҡалғандары — торғонлоҡ йылдарына ҡарай. Нимә үҙгәрҙе һуң? 1987 йылдың 29 сентябрендә ҡабул ителгән тағы бер документты уҡыйым: «Районда тәбиғәтте һаҡлау һәм унан рациональ файҙаланыу тейешле кимәлгә ҡуйылмаған». Хөкүмәт чиновниктарының билдәле алымы был. Был юлдар артында нимә торғанын да аңлап була. Хөкүмәт ҡарарҙарын күсереп яҙыусыларҙың бер ниндәй яуаплылыҡ йөкмәмәүен дә беләбеҙ. Дөрөҫ, 1987 йылғы документта бер яңы өҫтәмә бар: «Хужалыҡтарҙа ағынты һыуҙар таҙартылмай, ашлама һәм гербицидтарҙың йылғаларға йыйылып ағып төшөү осраҡтарына юл ҡуйыла, һыу һаҡлағыс зоналарҙа малсылыҡ фермаларының йәйләүҙәре урынлаша». Был турала шундай рәсми, битараф тел менән хәбәр ителә, бер ниндәй хәстәрлек тә тоймаҫһың! Ғәйеплеләргә сара күреү ҙә ҡаралмай, яуаплылыҡ тураһында ла һүҙ юҡ.

Документты бюрократ ижад иткән дә түбәнерәк вазифалағы икенсе бер чиновникҡа оҙатҡан. Шул ғына.

Тағы бер документ. Ул 1988 йылдың 22 ғинуарында Бөрйән район Советы башҡарма комитетында яралған: «Ағиҙел йылғаһының һыу һаҡлау зонаһындағы ағасты һаҡланғыс полоса ҡалдырмайынса промышленность заготовкалары өсөн күпләп ситкә оҙатыу — тәбиғәтте һаҡлау ҡағиҙәләрен тупаҫ боҙоу булып тора...» Йәнә констатация! Йәғни, эмоция, эш түгел. Дөрөҫ, документтың аҙағында бер өҫтәмә бар-барлыҡҡа, әммә ул йәнә бер нимә тураһында ла һөйләмәй: «Ҡарарҙың үтәлеүен тикшереүҙе йөкмәтергә...» Кемгә? Быныһы асыҡ түгел. Кемгә йөкмәтелеүе, тимәк, мөһим түгел, ҡағыҙ яҙылыуы шарт... Бына ошо рәүешле йылдың-йылы абстракт маҡсаттар билдәләнә. Тағы бер документ уҡыйыҡ: «Уйланылмаған һәм нигеҙләнмәгән планлаштырыу һөҙөмтәһендә... Бөрйән районы территорияһында урман хужаларса ҡырҡылмай...» Әйтерһең, бөрйәндәр урманды үҙ ирке менән ҡырҡа?!

Бөрйәндәр нимә талап итә һуң? 1-сенән, арттырып билдәләнгән нигеҙһеҙ план буйынса ылыҫлы ағасты ҡырыуҙы туҡтатыуҙы талап итәләр. Сөнки тәбиғәтте емереүсе уҫал вал һаман да үткәндә тороп ҡалырға теләмәй. 2-сенән ҡартайған ағастарҙы ғына ҡырҡыуҙы һорайҙар. Уларҙы ла урындарына алмашҡа ылыҫлы ағас ултыртыу шарты менән генә. Ә әлеге һымаҡ түгел: ҡарағай урынына уҫаҡ үҫә. 3-сөнөн, ҡартайған япраҡлы ағастарҙы киҫеүҙе арттырырға, тиҙәр. 4-сенән, Бөрйән — сырье колонияһы булыуҙан туҡтарға тейеш. Быныһы — иң мөһиме. Бөрйәндәр үҙ ерҙәрендә үҙҙәре хужа булырға теләй. Уларға үҙҙәрендә ағас эшкәртеү предприятиелары, цехтар, берекмәләр кәрәк. Бөтә Башҡортостан өсөн кәрәкле булған продукция етештергеһе килә бөрйәндәрҙең. Табыштың да районға тейәрен үҙҙәре файҙаланғыһы килә. Социаль проблемаларҙы ҡасан да бер хәл итергә кәрәктер бит инде. Ә әлегә урман тиклем ҙур байлыҡтан улар һуҡыр тин дә файҙа күрмәй.

Бынан ике йыл элек Бөрйәндә дауыллы экологик конференция булып үткәйне. Йәл, уға тейешле иғтибар аҙ булды. Конференцияла ике заповедниктың ғилми советы ҡарарҙар ҡабул иткәйне. Бөрйән власТарының рәсми хаттары ла яуапһыҙ ҡалды. Республиканың Министрҙар Советы, партияның Өлкә Комитеты ла улар күтәргән мәсьәләләр буйынса ҡыл да ҡыбырҙатманы.

1989 йылда бер ваҡыт яҙыусылар төркөмөн Өлкә Комитетҡа асыҡтан-асыҡ һөйләшеү өсөн саҡырҙылар. Осрашыуҙы Р. Х. Хәбибуллин иптәш алып барғайны. Әйткәндәребеҙҙе дәфтәренә теркәп тә ҡуйғайны ул. Мин унда Бөрйән проблемалары хаҡында батырлыҡ йыйып тороп һөйләгәйнем. Элекке беренсе секретарь мине иғтибар менән тыңланы, әммә бер ни ҙә әйтмәне. Оҙаҡламай, яҙыусыларҙың асыҡ партия йыйылышында бөтә һорауҙарға ла яуап буласағы тураһында хәбәр иттеләр. Ваҡыт үтте, яуап булманы. Өлкә Комитет бюроһы отставкаға китте. Ваҡытлы бюро килде. Мин йәнә түҙмәнем, тутыйғош һымаҡ, тағы бер үк һүҙҙәремде һөйләнем. Ваҡытлы бюроның Иҗтимағи-политик үҙәктәге «түңәрәк өҫтәл»ендә И. А. Горбуновҡа хәлде аңлаттым. Тиҙҙән үҙгәреш еле был ваҡытлы бюроны ла урынынан аласаҡ. Тимәк, минең һүҙҙәремде лә был ел осороп алып китәсәк. Ә был арала феодалдай ведомстволар үҙ эшен эшләй бирә. Үҙ хөкөмкәйҙәре уларҙың үҙ ҡулында. Халыҡ иһә һаман хоҡуҡһыҙ. Хоҡуҡи дәүләт ҡасан төҙөлөр?

Бөрйәндәрҙең талабы урынлы. Ул талаптар үҙгәреш рухында. Әммә политик үҙаллылыҡһыҙ экономик реформа хужалыҡ иҫәбе бөрйәндәргә нимә бирер?

«Бөрйән» экология үҙәге набат һуға. 3 апрелдә тотош район халҡы митингыға сыға. Һуңғы сараға тотона. Башҡаса юл юҡ. Яу яланында танк аҫтына ташланған яугирҙәр һымаҡ, урман ташыусы машиналар тәгәрмәстәре аҫтына ятырғамы инде уларға? Ниңә бөрйәндәрҙе бер кем дә ишетергә теләмәй? Өҫтән төшөрөлгән план тигән дошман менән нисек көрәшергә һуң уларға? Дәүләттең әхләҡи һаңғыраулығын нисек еңергә? Башҡорт халҡын вәхшиҙәрсә алдауҙың бер сиге булырмы? Бит Бөрйән донъя генофондына ингән ҡырағай солоҡ ҡорттары, боронғолоҡ культураһы Шүлгән таш мәмерйәһен үҙендә һаҡлаған төбәк кенә лә түгел, ул башҡорт тигән халыҡтың атайсалы ла бит әле. Ул да — донъя байлығы. Һаҡлар кәрәк ине был хазинаны, ҡәҙер итергә ине. Ә бының өсөн бары һөйөү, өсөләр мөхәббәте генә кәрәк.

Борис ПАВЛОВ,
яҙыусы.

# «Үгеҙһөҙгән», хәлең нисек?

**Ямғыр аҙһа — серетә,**
**Әҫе аҙһа — көйҙөртә,**
**Елдәр аҙһа — емертә.**
**Аҙһа әҙәм яманы**
**Үҙ әсәһен түңәлтә,** —
тип яҙғайны бер саҡ әхирәтем Рәмзилә Хисаметдинова. Минең донъяла иң ҡурҡҡан нәмәм — әҙәм рәнйетеү, тиер ине.

Эйе, рәнйеш — хәтәр нәмә. Ҡарғыш менән уның бер уртаҡлығы ла юҡ. Уныһы — әҙәм ямандарының эшләре, аңлы рәүештә кемгәләр, нимәгәләр яуызлыҡ теләүҙәр. Рәнйеш иһә — үсәнеү ҙә, ҡәһәтләнеү ҙә түгел. Рәнйеш ебәрмәй ул, ти халыҡ та. Ул шул рәүешле әүәл-әүәлдән кешеләрҙе рәнйеш төшөүҙән ҡурҡырға кәрәклеген киҫәтә килгән. Бөтә йөрәгем менән мин ошо аҡылға ышанам, ысынлап та, рәнйеш төшә ул! Әйтәйек, үҙе менән миһырбанһыҙ булғаны өсөн тәбиғәт һис һүҙһеҙ бер көн килеп кешенән үс ала: урман ҡырһаң, йылғалар ҡорой, улар кипһә, тереклек һәләк була...

Был донъяла бөтә нәмә бер-беренә бәйле. Аламалыҡ ҡоһор булып ҡайта. Яуызлыҡҡа сик ҡуйыуҙың берҙән-бер юлы бар, ул да булһа — бер нигә лә, бер кемде лә рәнйетмәү! Тимәк, насарлыҡ эшләмәү. Ҡара көстәрҙе бары изгелек ауыҙлыҡлар. Ситтеке түгел, эргәндәге түгел, ә һәр кешенең үҙ әхләге генә сафлай ала күңелен. Унда һаплам ентәй генә лә нур юҡ икән, дөм ҡараңғы йәнендә бүтәндәр уты ғына яҡтыртырмы? Ай ҡояшҡа әйләнерме? Күңелде иретеүҙең юлы бераү генә: яҡшылыҡ эшләү! Изгелек ҡыл да һыуға һал, балыҡ белер, балыҡ белмәһә, халыҡ белер. Һыуҙағы балыҡтарыбыҙ рәнйей, дуҫтарым! Уларға яҡшылыҡ эшләргә ашығайыҡ. Урманда кейектәребеҙ өрней, кешеләр! Ҡотҡарырға ашығайыҡ. Һауалағы ҡоштарыбыҙ ҡырыла — ерҙең үпкәһе һулый, замандаштар! Ағиҙелебеҙҙә яҙғы ташҡын мәлендә башынан серегән, мейеһе ҡортлаған балыҡтар ярға һикерә... Ағыулы һарҡындылар һыуҙы бысратҡанда, йылға өҫтө тулып үле балыҡтар аға. Кешеләр рәнйеткән уларҙы. Тәбиғәт түгел. Ә рәнйеш ҡасан да бер үҙ башыбыҙға төшәсәк. Төшәсәк! Кешене тәбиғәт тыуҙырған. Ул үҙ әсәһенә ҡул яға икән, тимәк, үҙен дә һәләк итә. Үҙенә үҙе хөкөм сығара.

Былтыр мин тыуған ауылыма ҡайтҡанда (Бөрйән районы Байназар ауылы) «Үгеҙһөҙгән» ҡотоғо (шишмәһе) тураһында һорашҡайным. Ауылдаштарым хәҙер унда мал үләкһәһе ташлай икән! Ҡасандыр беҙ, ошо шишмә кеүек саф ҡына сабыйҙар, етеп кенә килгән ҡыҙҙар, көмөш тәңкә һалыр өсөн йөрөгән «Үгеҙһөҙгән» ҡотоғо бына ни көнгә төшкән! Ә бит ул — үҙенә күрә бер изге урын, табынырға бара торған үҙенә күрә бер хаж ине лә! Моғайын, халҡым, ҡасандыр һыуға табынғандыр. Ололар беҙгә «Үгеҙһөҙгән»де яңылыш ҡына булһа ла бысратып ҡуймағыҙ, гөнаһ була, тип киҫәтә ине. Ҡотоҡтоң күнәктәй генә түңәрәк күҙҙәренә ҡарап, унда күктә йөҙгән аҡ болоттар сағылышын күҙәтеп күпме һоҡланып тора торғайныҡ! Ошо матурлыҡты күрергә мөмкинлек биргәне өсөн рәхмәт әйтеп, шишмә төбөнә көмөш тәңкәләр ташлай инек... Бөгөн килеп күңелем яньял ҡуптара. Хәтерем ҡала. «Үгеҙһөҙгән» менән бергә рәнйейем: нисек итеп был изге урынды бысратырға мөмкин? Башҡа һыймай. Ауылдаштар, ҡәҙерле класташтарым — Зөләйха, Зәкирә, Рафаэль, Фәрит, Флүрә — һеҙгә бер үтенесем бар, донъяғыҙҙан йырылып сығып, таҙартығыҙ әле шул ҡотоҡто? Ҡотҡарығыҙ уны был ғазаптан... үҙемдең ҡайтырға ваҡыт та етешмәй, тыуған ерҙән бигерәк өҙөлгәнмен дә... Иҫләйһегеҙҙер әле, бер мәлде беҙ зыярат үрендәге шишмәнең тамағын асҡайныҡ. Уҡытыусыларыбыҙ шәп ине шул!

Үҙ еребеҙҙә үҙебеҙҙе етем тоя башлауыбыҙ атайсалыбыҙға иғтибарһыҙ булыуҙан да киләлер ул. Халҡыбыҙҙың тарихи хәтерен тергеҙеү, милли ғорурлығын уятыу өсөн эште ер-һыуыбыҙҙы ҡәҙерләүҙән, тарихын өйрәнеүҙән башларға кәрәктер. Тоҡомдарыбыҙ маңҡортҡа әйләнмәһен, башҡорт булып ҡалһын өсөн кәрәк был. Ғөмүмән, минең Өфөләге дуҫтарым, Бөрйәнде күрмәйсә тороп, башҡорттоң тарихы эралар менән иҫәпләнеүен тоҫмаллауы ауыр, тиҙәр. Бер тамсыла ҡояш сағылғандай, Шүлгән мәмерйәһе алдында ғына ла халҡыбыҙҙың тотош үткәне күҙ алдына баҫҡандай. Ошо ерҙә ижад ителгән «Урал батыр» эпосы үҙе генә лә башҡорттоң ғәжәп боронғо халыҡ булыуы тураһында һөйләмәйме ни?

Былтыр Бөрйәнгә ҡайтҡанда, Фәхиһә Туғыҙбаева ошондай киҫәрештәре менән уртаҡлашҡайны: «Йәнбирҙе олатай менән Йәнбикә өләсәй ошо төбәктә түлләнеп, Урал менән Шүлгән исемле улдарына йән биргән, тип күҙ алдыма килтерәм мин халҡым тарихын. Мәмерйәгә ингәндә лә беҙ улар эскән һыуҙы тәмләп ҡарағанбыҙҙыр әле, моғайын, улар йөрөгән һуҡмаҡтарҙан үткәнбеҙҙер. Һәр таш, һәр урман, һәр тау тарих һөйләй бында...» — тине ул хисләнеп. Ҡаяларҙың Бөрйәндә аҡ икәненә иҫе китеп торҙо ла: «Башҡорт ҡыҙҙары упҡынға ташланған хәлдә лә ошондай аҡ ҡаяларҙан ғына һикергәндер, ә ир-егеттәр дошманынан онталғанда ла яҡшы дан ҡалдырып ҡына ҡыйралғандыр», — тип уйланды, быларҙың бөтәһе лә Бөрйәндә айырым-асыҡ һиҙелә, тине...

Һөйөнөс, Бөрйәндә әлегә халҡыбыҙҙың рухи ҡотоҡтары ҡоромаған. Көйөнөс, райондың социаль-экономик, экологик хәле ауыр. Халыҡтың көнкүрешен яҡшыртаһы бар! Был мәсьәләне хәл итеүҙе һис тә һуңлатырға ярамай. Халыҡ Бөрйән урмандарын ҡырҡыуҙы туҡтатыуҙы талап итә икән, был теләккә яҙыусылар ҙа ҡушыла. Һеҙ яңғыҙ түгел, яҡташтар.

Класташтар, шулай ҙа «Үгеҙһөҙгән»дең хәле нисек? Яҙығыҙ әле шул хаҡта.

Таңһылыу
ҠАРАМЫШЕВА.

Йәмле Ағиҙел буйҙары...

Б. Павлов фотоэтюды.

## Рэми



# СТУДЕНТ КӨНДӘЛЕКТӘРЕ

**23 декабрь, шишәмбе.**

Дилараннан (Д. Зөбәйерова — Т. Ҡ.) хат алдым. Таҡташтың улы Авангард тураһында. Ул больницала ауыр хәлдә ята икән. Дилара уға барып шиғырҙар уҡып киткән.

Лекциянан һуң Лида Андреева комскомитетҡа килгән бер хатты бирҙе. «Уҡы ла Исаевҡа, Таммға бирерһең, тине. Конвертты асып уҡый башлау менән аптырап киттем. Штамп баҫылып, машинкала шулай яҙылған:

«Секретарю парторганизации ВСЭК МПП СССР тов. Ускову М. И. от кандидата в чл. КПСС Никольской Л. К.

заявление.

В ноябре месяце 1951 года я вышла замуж за Севостьянникова Эдуарда Трофимовича, который в этот период является студентом Литературного института. Казалось бы что, человек выбравший себе такую специальность, комсомолец, ясно отдавал себе отчет в своих действиях, когда решил устроить семью, но как видно, он до 24 лет не уяснил, какой он шаг делает и какие от этого будут последствия...

Муж уезжает на учебу, что же, это очень хорошо, я очень рада была за него, за его успехи. Но счастье наше было очень кратковременным — 4 месяца, по вине моего мужа.

Только после того, как я ему написала, что я в положении, он приехал на каникулы ко мне в Сталинград и начал говорить, что мы еще с тобой мало жили, чтобы могли иметь ребенка. Я начинаю сомневаться в моей любви к тебе. 6 февраля он уехал, а 20 февраля получаю от него письмо, что мы совершенно чужие, и он убедился, что он меня не любит. (Копию письма прилагаю).

Встретились еще мы с ним в Москве. Разговор был у него такой, что мы с тобой должны оформить развод официально, причину разрыва он объясняет тем, что он еще не нагулялся, страшится семейной жизни, а главное, у него есть девушка, которую он полюбил.

Сердце у него оказалось любвиобильное, можно ожидать такой же истории и со второй, и третьей и т. д.

Я, кандидат в члены КПСС, считаю, что Севостьянников Э. Т., как будущий писатель не сможет выполнить своей высокой задачи на идеологическом фронте. Поэтому я требую, разобраться в аморальном поступке...

Л. К. Никольская.

22 декабря, 1952 год».

Теркәлгән хаттан:

«Здравствуй, Люся!

Люся, мне очень не хотелось писать тебе этого письма... Все это время я мучаюсь, ощущая на себе всю тяжесть совершенного мной преступления. Дорогая, пойми меня... не могу любить тебя, я это понял теперь совершенно ясно. Ты должна была видеть, как я старался убедить, обмануть самого себя, перед самым отъездом. Нужно покончить с этим, или иначе я, честное слово, не выдержу... разве сердцу прикажешь. Прости, но я не могу больше. Виноват, страшно виноват перед тобой и перед твоей матерью. Передай ей, что я чувствую себя перед ней виновным не меньше, чем перед тобой.

Мы должны расстаться.

Глубоко уважаю тебя и знаю, что я не стою твоего уважения и любви. Извини, но я больше не могу считать тебя своей женой и обманывать самого себя. Нужно покончить с этим, или я сойду с ума.

Эдуард. 12/II—52.

Москва».

Барыһы ла асыҡ. Ни тиклем күп әле беҙҙә шундай ваҡ һәм ерәнгес кешеләр. Етмәһә үҙе яҙыусы! Иң саф, иң йөрәкле кеше булырға тейешле ул! Минең баштан сыҡмай был хәҙер. Һәр кеше тураһында уйлаған һайын үҙемде лә хөкөм итәм: бер ҡасан да кешелегеңде ваҡлама!

**25 декабрь, кесаҙна.**

Иртәгә зачет! Эш әле муйындан. Был зачет теләһә ниндәй имтихандан да ауырыраҡ, яуаплыраҡ. Тик иптәш Сталин китабын ғына һәр кеше аңлай ала. Ә «Капитал» өсөн күп көс, тырышлыҡ кәрәк.

Есениндың һүҙҙәре иҫкә төшә: «Премудрость скучных строк». «Капитал»дың ҡайһы урындарын шиғыр кеүек уҡығы килә. Киңлек! Тәрәнлек! Тапҡырлыҡ!

...Отелло көнсөл кеше генә түгел, кәмһетелеүе, раса яғынан түбәнһетелеүе арҡаһында баш күтәреүсе, ҙур кешелек тойғоһон һаҡлаған яныусы кеше лә! Объектив закондан сәнғәт законы ла ситтә түгел. Ул да объектив закондар көсө менән хәрәкәт итә. Сәнғәт — тормош сағылышы. Шулай булмаһа, Ленин Толстойҙы, рус революцияһының көҙгөһө ул, тип атамаҫ ине. Был — беренсе объектив закон.

Унан, йөкмәтке менән форманың берлеге — сәнғәттең икенсе объектив законы. Улар бер-берећеҙ мөмкин түгел.

Объектив закондарҙы танымаһаҡ, тормошто боҙоп күрһәтәбеҙ. «Идеологик хаталарҙың төп сәбәбе — тормош дөрөҫлөгөнән ситкә китеүҙә. Ҙур сәнғәттең геройы һәр саҡ Кеше. Кеше — горур яңғырай! Рәссам кешене бөтә ҙурлығында күрһәтергә тейеш. Ә беҙҙә кешеләр эштә, йыйылышта, руль артында кеше булып күренә, ә ҡатыны янына ҡайтһа, бөтөнләй схемаға әйләнә.

Яңы йөкмәтке яңы форманы талап итә. Ләкин милли форманың яҡшы яҡтарын инҡар итергә ярамай. Уның консерватив, реакцион яҡтарын ғына алып ташлайбыҙ. Элекке формаға бик һаҡлыҡ менән килергә кәрәк. Опера бит үҙе иҫке форма! Дәүләт бит үҙе иҫке форма! Улар кәрәкме? Кәрәк. Тик уларҙың йөкмәткеһе генә башҡа, яңыса.

Образдарҙың типиклеге яҙыусының партиялылығы тураһында әйтә. Идея өсөн көрәш — типиклек өсөн көрәш. Тормоштоң объектив законарынан сығып тыуҙырылған типиклә штереү булмаһа, идеяң һуҡыр бер тингә лә тормай. Идея ҡоро идея ғына булып ҡала.

**27 декабрь, шәмбе.**

Комскомитет ултырышы. Комитет, Савченконың тәртибен хөкөм итеп (шиғыр кисәһендә эсеп килеп һуғыш сығарған), комсорг эшенән төшөрөп шелтә бирергә булды. Гурьевҡа иҫкәрмә яһалды.

**1953 йылғы дәфтәрҙән**

**1 апрель, шаршамбы**

Бөтә Мәскәү яҙғы яҡтылыҡ менән балҡый. Һәр кем йөҙөндә нур. Мәскәүҙәр бер туҡтауһыҙ ашыға ла ашыға. Бер ҡайҙа ла бүтән улар һымаҡ ашыҡҡан халыҡты күрмәҫһең. Миңә нисектер яҡын хәҙер ошо ашығыу. Үҙең дә һиҙмәҫтән йәшәү тиҙлегеңде арттыра башлайһың.

Балаларҙың шау-шыуы менән тулған Тверь бульварынан атлап үтеү, әсәләрҙең яҙғы ҡояш йылыһында сабыйҙарын арбасыҡтарына һалып йоҡлатып, китап уҡып ултырыуҙары йәки шаяртыуҙарына ҡарап үтеү күңелгә рәхәтлек бирә.

Тверь бульвары Мәскәүҙә мин яратҡан иң матур урындарҙың береһе. Бында әле аяҡ аҫты кибеп етмәгән. Субыр-субыр ҡар һыуҙары ағып ята. Ә тротуарҙа ҡоп-ҡоро.

Кешеләр витриналарҙағы газеталар янында туҡтап, аҙыҡ-түлеккә, кейем-һалымға хаҡтар төшөүе тураһында шатланышып уҡый.

**4 апрель, шәмбе**

З. Кедринаның Мохтар Ауэзов тураһындағы китабын уҡып сыҡтым. Унда «Абай» романына ҡылыҡһырлау бирелгән, яҙыусы ижадына тотош ҡаҙаҡ әҙәбиәте фонында анализ яһалған. Оҫталығына, теләнә аҙыраҡ туҡталған, әлбиттә. Шулай ҙа был китаптан үҙемә күп файҙа алдым.

**5 апрель, йәкшәмбе**

Ял. Рустарҙың пасхаһы. Көн ҡояшлы, яланға сығып китмәй булдыра алманым. Нылғаны аша сығып, бер ҡәбән төбөнә барып яттым да шиғырҙар яҙҙым. Зәңгәр күктән һабан турғайҙары шат моңон ҡоя. Тәүге күбәләктәр леп-леп осоп йөрөй. Ҡар бик аҙ ҡалған. Ерһыу һарҡып килә.

(Дауамы. Башы 1—6-сы, 11—15-се, 19—33-сө, 37—39-сы һандарҙа).

● Шаңдау

# «Ҡар кешеһе»ме?

# Беҙҙең арала ул!

КПСС Үҙәк Комитетының февраль Пленумындағы докладында Лигачев мәҙәниәтебеҙгә, игеҙәк тип йөрөтөлгән татар һәм башҡорт халыҡтарының традицион дуҫлығына ҡот оскос удар булған фекерҙәр әйтте. Күп тә үтмәй, тарихи башҡорт ауылдарында ла, ҡатнаш халыҡ йәшәгән ауыл һәм поселоктарҙа ла (һүҙ төньяҡ-көнбайыш һәм көнбайыш райондары тураһында бара) башҡорт телен уҡытыу юҡҡа сығарылды. Был эштә бер кемдең дә, хатта балаларҙың да теләген һорап торманылар.

Хәҙерге көндә күп кенә мәктәптә балаларға туған телдәре урынына сит ил теле уҡыталар. Яҙыусы Ғ. Хисамовтың «Ҡар кешеһе булғанмы?» («Йәшлек» № 5, 11 ғинуар) тигән мәҡәләһе беҙҙе тетрәтте һәм күп нәмәгә күҙҙе асты.

**Римаренко, етди темаға яҙырға булғас, Башҡортостанға килеп кешеләр менән һөйләшһен ине, маскәүҙәргә, шул иҫәптән үҙенә лә, ит, һөт, икмәк етештергән төрлө милләт вәкилдәренән торған хеҙмәт коллективтарында булһын ине. Таба алыр ине микән ябай халыҡ араһында милли дошманлыҡты? Күпме тикшеренеүселәр, бик ҙур ҡыйынлыҡтар менән экспедициялар яһап ҡараһалар ҙа, ҡар кешеһенең булыуын иҫбат итә алғандары юҡ әле. Ә ул, кабинетында ултырып ҡына, Лигачёв докладына аша уға барып еткән ҡар кешеһен, йәғни башҡорт шовинизмын, тапмаҡсы була. Табып «фәнни» китабына бикләп ҡуйғандай итә, ә ул, багажникка ябылған ҡар кешеһе кеүек, ысҡына ла китә: уға экстремистарҙан башҡа бер кем ышанмай, Үҙәк Комитетта ла тәнҡитләнә. Ситтән килгән бөтә кешеләрҙе үҙ өренә һыйҙырған башҡортта ҡайҙан шовинизм тигән нәмә булһын инде?**

Ә «ҡар кешеһен» бик тә күрергә теләһәләр, уны әллә ҡайҙан эҙләмәһендәр ҙә, аҙапланмаһындар ҙа, көҙгөгә генә ҡараһындар: Римаренко һәм уның информаторҙары! С. Әмировтың тәҡдименә мин дә ҡушылам: республика йәмғиәтселеге һәм рәсми органдар (Өлкә Комитет, Мәғариф министерствоһы, Яҙыусылар союзы, вуздарҙың философия кафедралары һәм башҡалар) тотош бер милләтте шовинизмда ғәйепләгәне өсөн Ю. И. Римаренконан үҙәк матбуғат аша ғәфү үтенеүен ҡырҡа талап итһен.

З. АЛТЫНСУРИН.

● Тамашасы фекере

# Тормош дөрөҫлөгөн сағылдыра

Беҙгә, йәш быуынға, үҙгәртеп ҡороу заманына тиклем ысын тарих билдәле булманы, дәрестәрҙә ялған үткән уҡытылды.

Хәҙер бер нәмә лә сер түгел. Әммә тарихты аңлау өсөн факттарҙы, ваҡиғаларҙы белеү генә етмәй. Был йәһәттән художестволы әҫәрҙәрҙең дә әһәмиәте ҙурҙыр.

Нәжиб Асанбаев драмаһы буйынса ҡуйылған «Миләш-Миләүшә» спектаклендә лә һуғыштан һуңғы йылдар, илдә репрессияларҙың хөкөм һөрөүе һүрәтләнә. Әҫәр ошо заман кешеләренә хас сифаттарҙы асыҡ сағылдыра. Бөтә халыҡ Сталинға табына, уны аллаһы итеп күрә. «Беҙҙең күргәндәребеҙ тураһында Сталин бер ни ҙә белмәй, әгәр белһә, беҙҙе был бәләләрҙән ҡотҡарыр ине», — тип уйлай күптәр.

Шулай ҙа, политик яҡтан грамоталы кешеләр бөтә ҡара эштәрҙең Сталин күрһәтмәһе менән башҡарылыуын һиҙенә. Сталин үҙе кем ихтыярын үтәй? Ләкин... Был турала ауыҙ асып һүҙ әйтә алмай, сөнки иртәгә үҙенең ер йөҙөнән юҡҡа сығыуы ихтимал.

Тотҡонда булған һалдаттарға, хатта улар ауыр яраланған хәлдә әсир төшһә лә, халыҡ араһында кире ҡараш йәшәп килә. Әҫәрҙең төп геройы Иншар тотҡондар лагерында тик ятмауҙары, азатлыҡ өсөн көрәш алып барыуҙары тураһында һөйләһә лә, уға «халыҡ дошманы» тигән тамға тағып, хөкөмгә тарттыралар.

«Миләш-Миләүшә» драмаһы тормош дөрөҫлөгөн сағылдыра. Драманы сәхнәләштереп, уға «йән индергән» Башҡорт академия драма театры артистары ҙур эш башҡарған.

Г. ЯНЫБАЕВА,
БДУ студентҡаһы.

**УРАҘ УРТА МӘКТӘБЕНЕҢ ПИОНЕР ҺӘМ КОМСОМОЛ ОЙОШМАҺЫНЫҢ, УҠЫТЫУСЫЛАР КОЛЛЕКТИВЫНЫҢ БӨТӘ РЕСПУБЛИКА ҺӘМ РАЙОН ПИОНЕР, КОМСОМОЛ ОЙОШМАЛАРЫНА, УҠЫТЫУСЫЛАР КОЛЛЕКТИВЫНА**

**М Ө Р Ә Ж Ә Ғ Ә Т Е**

**Пионерҙар, комсомолецтар, иптәштәр!**

**Беҙҙең илебеҙ, белеүегеҙсә, ҡағыҙға ҡытлыҡ кисерә. Китап, журнал, газета һәм дәфтәр сығарыуға ҡағыҙ етешмәй башланы.**

**Ошо хәлде иҫкә алып, һеҙҙең барығыҙҙы ла ярҙам ҡулы һуҙырға, беҙҙең мөрәжәғәткә актив ҡушылып макулатура йыйырға саҡырабыҙ.**

**Беҙ, Учалы районы Ураҙ урта мәктәбе уҡыусылары һәм уҡытыусылары, В. И. Лениндың тыуған көнөнә 3 тонна макулатура тапшырырға йөкләмә алабыҙ.**

# Зәки Вәлиди хеҙмәттәре

1950 йылдарҙың беренсе яртыһында мәктәп тамамлаусылар тарих дәреслектәренән Зәки Вәлидов — милләтсе-шовинист, ил дошманы, үҙ башын сит илгә алып ҡасып ҡотолған, тип уҡытҡандарын хәтерләйҙәрҙер әле. Улар минең дә иҫемдә. Бына ниһайәт илебеҙҙә барған бөйөк үҙгәрештәр уның исемен халыҡҡа ҡайтарып бирергә мөмкинлек бирҙе. «Йәшлек» гәзитәһының был хаҡта иң беренсе булып һүҙ башлауы бигерәк тә һөйөнөслө. Сөнки тарихты белеү айырыуса йәштәргә кәрәк.

Миңә ваҡыт-ваҡыты менән Вәлидов тураһындағы мәҡәләләр, хатта уның үҙе яҙған әҫәрҙәре менән әлектән үк осрашырға тура килеп торҙо. Былар өсөн Ленинградтағы һәм Ташкенттағы һабаҡташтарыма рәхмәт. Мин үҙем Көнсығыш телдәре институтын тамамлаған кеше, төрөк телен һәйбәт беләм.

1950 йылдарҙың аҙағында профессор Андрей Николаевич Кононовтың Бөтә донъя тюркологтарының Стамбулда булып үткән конгресынан ҡайтҡас кафедрала яһаған отчеты хайран ҡалдырғайны. Ул беҙгә Вәлидовтың Стамбул университетында тарих кафедраһын етәкләүе, уның ғәрәп, фарсы, рус, немец, инглиз, француз, төрөк, татар һәм, әлбиттә, үҙ туған телендә — башҡортса һәйбәт белеүе, тюркология буйынса төүге сығанаҡтарҙы нөсхәһендә уҡып, докладтарын тыңлаусылар телендә һөйләгәнен белдем. Вәлидовҡа ғалим булараҡ, юғары баһа биргәйне профессор.

Ғәзим Шафиҡов һәм Ғайса Хөсәйенов яҙып сыҡҡан мәҡәләләр аша белеүегеҙсә, Зәки Вәлидов ғаиләлә биш бала араһында иң өсө һәм башлыһы була. Атаһы, мулла булыуына ҡарамаҫтан, *мәҙрәсәлә алған белемен* еҫтәп, уның рус гимназияһында ла уҡыуын теләй. Рус ғаиләһенә фатирға ҡуя. Шуға күрә лә Вәлидов 1917 йылғы революцияны фән һәм культура өлкәһендә генә түгел, политик йәһәттән дә өлгөргән шәхес булараҡ ҡаршылай.

Автономия төҙөлгәндә, башҡорт хөкүмәтенең халыҡ һәм рус хөкүмәте алдындағы бурыстары билдәләнә. Договорға ярашлы рәүештә, автономияның үҙаллылығы бик киң була. Шулай ҙа Вәлидовтың, был яһалма ирек булып ҡына ҡалмағайы, батша әсирлегенән ҡотолған халыҡ йәнә Мәскәү башлыҡтарының бойондороғонда ҡалмағайы, тип хафаланыуына нигеҙ була. Шуға күрә ул Ленинға төрки халыҡтары федерацияһын төҙөп, уны Төркөстан федерацияһы тип атарға һәм славян халыҡтары федерацияһын төҙөп, ошо ике федерация СССР-ҙың нигеҙен тәшкил итһен, тигән тәҡдим менән мөрәжәғәт итә. Ғалим булараҡ, ул төрки халыҡтарының тарихын тәптәп белә һәм уларҙа, дин уртаҡлығынан башҡа, бик күп ғөреф-ғәҙәт, культураның, тел тамырҙарының уртаҡлығы ла был халыҡтарҙы үҙ-ара яҡынлайтыуын аңлай. Төрки халыҡтарының ҡайһы берҙәрен Россия составына индереү, икенселәрен үҙаллы республика итеү ҡанҡарҙаштәргә ҡарата ғәҙелһеҙлек булып тора, тигән дәлилдәрен Ленин менән полемикаһында килтерә.

Ләкин Ленин Башҡортостанға автономия биреү менән генә сикләнә. Хәйер, автономия үҙаллылығының һуңғы нөктәһе итеп ҡаралмағандыр әле ул саҡта. Тик был мәсьәләгә кире әйләнеп ҡайтырға ваҡыт тар, илдә көтөлмәгән хәл-ваҡиғалар бик күп була.

Вәлидов үҙ иҫтәлектәрендә беренсе никахын бик мәрәк итеп телгә ала. Был хәл 20-се йылдарҙа була. Үҙе бала саҡтан күреп, яратып, үҫә-килә хатлашып йөрөгән Нәфисә исемле ҡыҙ менән никахлаша ул. Икеһенең дә ата-әсәһе мулла була. Ҡыҙҙың әсәһе яғынан олатаһы Троицкиҙағы мөхтәрәм мулла бер заман Зәкиҙең уҡытыусыһы ла була. Уларҙы 1904 йылда уҡ әйттереп ҡуйлар. Туйҙары, билдәле инде, илдәге ыҙғыш-бола арҡаһында һуҙыла килә. Никахлаштырып, тегеләрҙе бүлмәгә ябыуҙары була. 4—5 һыбайлы Зәкиҙе Магнитогорскиға телефонға Троцкий саҡыра тип алып китә. Ҡыҙ йәшәгән Әбйәлил ауылы Магнитогорскиҙан 25 саҡырым тирәһе була. Троцкий Зәкиҙең килеп еткәнен көтөп, төн уртаһы аўышҡанса телефон янында ултырған. Сөнки һөйләшеү бик мөһим булған. Ул телефондан Ленинградҡа генерал Юденич һөжүм итеүен хәбәр итеп, унда Бәләбәйҙә төҙөлгән башҡорт ғәскәренән 3—4 атлы һәм йәйәүле полк ебәреүҙе талап итә. Ләкин полктар әҙер булмай сыға. Сөнки ауылдарҙан килгән сабаталы егеттәр рус телендә уңды һулдан айыра белмәй, хәрби хеҙмәткә өйрәтелмәгәндәр, кейендерелмәгәндәр. Вәлидов Троцкийға ошо хаҡта һөйләп, уларҙы аҙ ғына булһа ла әҙерләү өсөн кәмендә 2 аҙна ғаҡыт талап ителгәнен әйтә. Шунда уҡ Бәләбәйгә шылтыратып, Троцкийҙың приказын әйтһә, ундағы ғәскәр башлығы ла ошо уҡ һүҙҙәрҙе ҡабатлай.

Иртәгәсәк Ленин үҙе Вәлидовҡа шылтыратып, *хәҙер үк 3—4 полк башҡорттарҙы Ленинградҡа ебәрегеҙ*, тип бойора. Һеҙҙең революция эшенә тоғролоғоғоҙ ошо боййороҡто ваҡытында үтәүегеҙ менән үлсәнәсәк, тип иҫкәртергә лә онотмай.

Вәғәҙә ителгәнсә, ике аҙна эсендә бер атлы, бер йәйәүле полкты Ленинградҡа ебәрәләр. Вәлидов был ваҡиғаны үҙ китаптарында әсенеп иҫкә ала. Троцкий телефон аша бер ваҡыт Вәлидовҡа ни өсөн башҡорттарҙың килеүен түҙемһеҙлек менән көтөүҙең сәбәбен әйтә: улар реклама өсөн кәрәк икән! «Башҡорттар килде һуғышҡа!» — тип һөрән һалғас, йәнәһе, дошман араһында паника башланасаҡ. Һуңынан ҡайһы бер совет тарихсылары башҡорт ғәскәрҙәрен Ленинградҡа 10—15 көнгә һуңлатып ебәреүҙе Вәлидовтың саботажы тип атай. Зәки быныһ менән килешмәй һәм әҙерлекһеҙ һалдаттарҙы ауылдан алып ут аҫтына ташлауҙы үҙе өсөн енәйәт тип ҡарауын яҙа. Башҡорт ғәскәрҙәрен Юденичҡа ҡаршы ебәреүҙе һорап яҙған телеграмманы Лениндың тулы йыйынтыҡтарының 35-се томында баҫылған. Телеграмма телефондан һөйләшеүҙәргә ҡарағанда бик йомшаҡ, бойороҡ рәүешендә түгел, ә үтенес формаһында ғына, тип иҫкәртә Вәлидов.

Автономия алғас та Башҡортостан менән Мәскәү хөкүмәте етәкселек итергә тырыша, шуға ла был хәл Вәлидовты, башҡорт хөкүмәте рәйесе булараҡ, ҡатғи саралар күрергә мәжбүр итә. Шуға бер миҫал итеп «Башкирпомощь»ты миҫалға килтерә ул үҙ китаптарында.

Башҡортостан хөкүмәте вәкилдәренә әйтеп тормайынса, «Башкирпомощь» йәмғиәте төҙөлә. Уға Мәскәү 25 миллион һум аҡса бүлә. Ошондай ойошма бар, конференция үткәрәбеҙ, бының өсөн Мәскәүҙән Самойлов етәкселегендә 4 кеше киләсәк, тип хөкүмәт вәкилдәренән рөхсәт алалар. Хөкүмәт вәкилдәре, был ярҙамдың асылын аңламаһа ла, рөхсәт бирә. Ләкин уның эшендә хөкүмәт вәкилдәренән бер генә кеше лә ҡатнашмай. Бер заман конференцияла ҡатнашыусы башҡорттар, Самойлов үҙ телмәрендә башҡорт халҡына ҡаршы сығыш яһаны, тип килеп әйтәләр. Вәлидов, үҙе менән 3 кеше алып, конференцияға килә, халыҡ менән башҡортса әңгәмәләшеп, эштең айышына төшөнә. Уның сығышынан һуң залдың кәйефе үҙгәрә. Председателлек итеүсе Самойловҡа был оҡшамай. Вәлидовты ул бындай телмәр һөйләр алдынан председателдең рөхсәтен алыу өсөн һүҙ һорарға кәрәк, тип иҫкәртә. Вәлидов уға, бында автономияның эшмыш тураһында һүҙ бара, тип ҡырт киҫә. Ошо ваҡиғанан һуң конференция эшен туҡтата, Мәскәү вәкилдәре, шул иҫәптән Самойлов та, үҙҙәрен кире Мәскәүгә саҡыртып алыуҙарын үтенеп, Вәлидов менән һүҙ ҡуйыртыуҙың кәрәге юҡлығын, ул булғанда бында эшләп булмаясағын аңлатып, телеграмма бирәләр.

Ошо ваҡиғанан һуң хөкүмәт был 25 миллион һумдың ҡайҙа тотонолоуын асыҡларға тырышып ҡараһа ла, осона сыға алмай. Уның бер генә өлөшөнөң дә башҡорт халҡы мәнфәғәтенә файҙаланмағанын ғына асыҡлай ала. Ошонан һуң Вәлидов халыҡ массаһының ошондай фекерен яҡлай: әгәр республика йәки өлкә үҙаллылыҡ алған икән, был ил үҙ халҡы мәнфәғәтен беренсе сиратта яҡларға тейеш, үҙ-үҙен төрлө яҡлап тәьмин итеүҙән алып, үҙ ғәскәри көстәре менән үҙен һаҡлау хоҡуғы бирелергә тейеш.

Ленин сирләгәс, Вәлидов үҙенең политик әүлиәлеге менән илдә буласаҡ үҙгәрештәрҙе һиҙемләй. Шуға күрә илдә үҙенең оҙаҡ ҡала алмаясағын аңлап, яҙылған һәм яҙыла башлаған ғилми, тарихи хеҙмәттәрен Финляндияға киткән яҡташтары, йә Иран илселеге вәкилдәре, ҡайһы берҙәрен сауҙагәрҙәр аша сит илгә ебәрә тороп, һуңынан үҙе лә сығып китә. Хәҙерге Ырымбур өлкәһендәге ауылдарҙың береһендә, яңғыҙлыҡ менән иҙәм, ике бала менән Нәфисә ханым тороп ҡала. Ул 1960 йылдар уртаһында вафат булһа кәрәк. Вәлидов улар тураһында бер ҡасан да онотмай, ләкин матди ярҙам күрһәтеү мөмкинселеге ҙур булһа ла, балаларын һәм беренсе мөхәббәтен хөкүмәт тарафынан йәберләтмәҫ өсөн, ярҙам ҡулын һуҙмай.

Илдән сығып китеү менән барып ерләнер урыны булмай уның. Шуға күрә байтаҡ ҡына ғүмерен төрлө илдәрҙә һәм ҡалаларҙа үткәрергә тура килә: Иранда, Стамбул портында бер нисә аҙна, Берлинда, Парижда... Был ҡалаларҙа көнсығыш илдәрен өйрәнеүсе ғалимдар менән таныша, үҙе менән таныштыра. 1925 йылдың июнендә тағы Төркиәгә килеп, Мәғариф министерствоһына барып, гуманитар фәндәр үҙәге төҙөргә тәҡдим итә. Был үҙәккә тарих, тел, әҙәбиәт, география фәндәре инергә тейеш була. Министр был тәҡдимде хуп күрһә лә, донъялағы төрлө хәл-ваҡиғалар ҡамасаулауы арҡаһында, мәсьәлә һаман һуҙыла килә. Шулай ҙа Вәлидовҡа Стамбул университетының тарих кафедраһын етәкләүҙе ышанып тапшыралар.

Университетта тарих фәнен уҡытыу программаһын үҙе төҙөп, студенттарға Төркиә тарихын уҡытыу менән генә сикләнмәй, ә дөйөм төрки халыҡтары тарихын уҡыта. Программаны былай төҙөй: төүге 2 семестрҙа төрки халҡының XVI быуатҡа тиклемге тарихы. Киләһе 2 семестрҙа XVI—XX быуат башына тиклемге төрки халҡы тарихы. Россиялағы төрки халҡының 1905, 1917 йылғы революцияларҙа ҡатнашыуы, революция барышында тотҡан ролен айырым уҡыта. Шунан һуң ғына Төркиә тарихына күсә.

XVI быуатҡа тиклемге тарихты уҡытҡанда, ҡоро тарихи ваҡиғалар менән генә сикләнмәй. Ошо осор эсендә ниндәй халыҡ күсмә тормош менән йәшәгән, ни өсөн уларға цивилизацияға эйә булған Европа һәм Русь тарихсылары: «Далала хөкөм һөрөүсе варварҙар», «Уларҙы тирмә культураһы менән күсмә тормош ҡәнәғәтләндерә», — тигән характеристика биреүе тураһында лекциялар уҡый. Был халыҡ тураһында гундар Ҡытайға һәм Көнбайышҡа походтарында беҙҙең эраның V быуатында яҙма әҫәрҙәр ҡалдырыуын әйтә. Тимәк, төрки халҡы милләт булараҡ быуаттар тәпкеләнән үк билдәле булған һәм үҙ генеологик тамырын йәйгән географик өлкәләргә эйә булған. Вәлидов боронғо Ҡытай сығанаҡтарына таянып, төрки халҡының беҙҙең эраның I быуатына тиклем үк хәҙерге Урта Азия өлкәләрендә йәшәүе, Ҡытай һәм Иран менән политик һәм экономик яҡтан тығыҙ мөнәсәбәттәрҙә булыуын асыҡлай. Тик төрки халҡының тарихын быуаттар тәпкеләнән өйрәнеү бик ҡыйын, сөнки донъяла бер генә илдең китапханаларында ла был турала тупланған мәғлүмәттәр юҡ. Дөрөҫөрәге, мәғлүмәттәр күп, ләкин бөтә ер шарындағы китапханаларҙа берәм-берәмләп кенә, төрлө телдә һаҡланалар. Вәлидовтың әҫәрҙәренең әһәмиәте — ошо мәғлүмәттәрҙе берләштереп, төрки халыҡтарының иң боронғо осорҙан алып һуңғы көндәрҙәге ваҡиғаларға тиклем тарихының дөйөм күренешен билдәләүҙән тора.

Вәлидов тарихи ваҡиғаларҙы һуғыш һәм политик факттарға ғына ҡайтарып ҡалдырмай. Волга буйында Болғар, Алтын Урҙа, Ҡазан ханлыҡтарының бер-бер артлы сәскә атыуы һәм ҡолау тарихы менән бергә, уларҙың сәнғәт һәм әҙәбиәт өлкәһендәге ҡаҙаныштарына ла туҡтала.

XVI быуатҡа тиклемге төрки халҡы тарихын быуат уртаталарында Иван IV Ҡазан ханлығын яулап алып, Рәсәйҙың Волга буйлап Каспийға тура юл ярыуы менән тамамлай. Ошо осор менән был халыҡтың культураһы түбәнәйеүе, уның көндән-көн әсирлеккә төшөүе һәм ярлыланыуы, цивилизациялы илдәр менән бәйләнеше кәмеүе һәм тамам бөтөүе тураһында китә артабан тарих.

Сөнки Иван Грозный Ҡазан ханлығын яулап алғас, ҡайһы халыҡ үҙ ирке менән уға ҡушыла, бүтәндәрен яулап ала рус батшалары. Шулай итеп, Рус хөкүмәте территорияһын Ҡытай сигенә хәтле киңәйтә. Буйһондоролған халыҡтың үҫеше, көнкүреше хөкүмәтте ҡыҙыҡһындырмай. Башҡорттар тураһында, мәҫәлән, рус помещиктарына ер кәрәкһә, йә иһә яу сабырға тоғро һалдаттар кәрәк булғанда ғына иҫкә алалар. Уларҙы уҡытыу эше муллалар ихтыярына бәйле була. Бөтә ғилем биш намаҙ фарыҙын белеү һәм ғәрәпсә аҙыраҡ уҡый-яҙа белеүгә ҡайтып ҡала. Урта Азия халыҡтарын хатта һалдат хеҙмәтенә лә алмайҙар. Был халыҡ үҙ өлкәһе тирәһендәге халыҡтан башҡа илдәр барлығын да белмәй йәшәй. Тик XIX быуат урталарында Ҡырым татарҙарының тырышлығы менән мәҙрәсә программаһына математика, тарих, география төшөнсәләрен өйрәтеү индерелә. Ул да булһа «Ғәлиә», «Ғосманиә» кеүек оло мәҙрәсәләрҙә генә.

Вәлидов, XVIII быуат аҙағында Өфөлә һәм Ҡаҙағстанда Ислам дине үҙәктәре рәүешендә мәсет төҙөргә рөхсәт иткән Екатерина II Указын политик яҡтан бик үҙенсәлекле итеп баһалай. Уның аңлатыуынса, был Пугачев бунты менән туранан-тура бәйләнгән. Батша иҙеүенән ҡотолоу юлын эҙләп, хатта башҡорт халҡына түрә, башлыҡ булып торған Салауат менән Юлай ҙа азатлыҡ эҙләгәс, йәшәү шарттары бик хөрт булған тип уйларға кәрәк. Екатерина II восстание етәкселәрен язалаһа ла, халыҡтан шөрләп, уларға киң күңеллелек күрһәтергә теләп, ислам дини үҙәген Өфөлә төҙөргә тигән Указ сығара. Ләкин был уның киң күңеллелегенән түгел, ә киләсәктә фетнәләр сыға ҡалһа, шариғәткә ныҡ ышанған халыҡты дин әһелдәре ҡулы менән тәртипкә килтереү ниәтендә ҡабул ителгән сара була.

Зәки Вәлидов төрки халҡының наҙанлығын көсәйтеүҙә дин әһелдәренең батшаға нык ярҙам итеүен билдәләп китә. Мәҫәлән, муллалар яһалма рәүештә халыҡты рус культураһынан алыҫлаштыралар, рус телен өйрәнеүҙе лә ярамаған эш, кафыр телен өйрәнһәң, кәфер үтерһең, тип ҡурҡыталар. Вәлидов үҙ әҫәрҙәрендә бөтә төрки халҡы йәшәгән өлкәне бер һүҙ менән — Төркестан тип атай.

Уның үҙ ғүмере буйы эшләгән һәм больницала ятҡан һуңғы көндәрендә тамамлап ҡуйған бер әҫәре тураһында әйтергә кәрәк. Ул — Оғуз дастаны (Өгузнамә). Был әҫәр төрки халҡының иң боронғо әҙәби әҫәре. Оғуз телендә ижад ителгән. Беҙҙең эраға тиклемге ваҡиғалар кәүҙәләндерелә был әҫәрҙә. Вәлидов уны ғәрәп алфавиты менән яҙылышында төрөк теленә тәржемә итә. Уның уҡыусыларының береһе әйтмешләй, әҫәрҙең тарихи әһәмиәте Вәлидов үҙе көткәндән дә юғары булып сыға: был әҫәр беҙҙең эраға тиклем үк йәшәгән төрки халҡының тарихи географияһын асыҡлай.

Ошонаң менән бәйле рәүештә шуны әйткем килә. Беҙҙең Бөрө районында ауыл осондағы таҡтаға «Огузово» тип яҙылған бер ауыл бар. Ерле халыҡ әллә көлөп, әллә шаяртып был ауылды «Үгеҙ» тип йөрөтә. Фольклорсылар һәм топонимистар өсөн был ауылдың олоолары менән һөйләшеү ҡыҙыҡлы булыр ине. Уның тамыры беҙҙең эраға тиклем күсмә тормош менән йәшәгән Оғуздарға барып тоташмаймы икән?

Ғ. ӘМИНЕВА.

Өфө.

## Сәхнәлә — премьера

Республика рус драма театрында күптән түгел А. Галиндың «Төркөм» тигән пьесаһы буйынса спектакль премьераһы булып үтте.

Спектаклде сәхнәгә режиссер Н. Березин ҡуйҙы. Сәхнәне рәссам А. Алехин биҙәне, костюмдарҙы Т. Глебова әҙерләне. Төп ролдәрҙе БАССР-ҙың халыҡ артисткаһы С. Акимова, БАССР-ҙың атҡаҙанған артисы О. Лопухова, артистка А. Шарипова башҡара.

ҺҮРӘТТӘРҘӘ: спектаклдән күренештәр.

В. КАРАБАНОВ фотолары.

## Хоккей

**Салауат Юлаев исемендәге спорт клубы — «Торпедо» (Усть—Каменогорск) — 5:6, 4:3.**

Сираттағы күсеш уйынында юлаевсылар Усть-Каменогорск ҡалаһының «Торпедо» командаһы менән осрашты. «Торпедо» лидер булып килеүенә ҡарамаҫтан, беренсе осрашыуҙа еңеү уларға еңел бирелмәне. Шайбалар һаны һуңғы минуттарға тиклем тигеҙ килеп, юлаевсылар тиҙлекте бер аҙ кәметеүе арҡаһында ғына 5:6 менән еңелеп ҡуйҙылар. Шайбаларҙы Д. Денисов, П. Козлов, В. Сафин, А. Емелин (2 индерҙе).

Икенсе уйында Өфө егеттәре етеҙерәк уйнап, 4:3 менән өҫтөнлөк ала алдылар (С. Земченко, Р. Ғимаев, А. Емелин, Ю. Иванов).

Юлаевсыларҙың активында 28 уйындан һуң бөтәһе 25 очко бар. Уларҙың хәҙерге етенсе урындан юғары күтәрелеүенә бик үк ышаныс та юҡ, сөнки алда Ҡазан һәм Ленинград ҡалаларында көсергәнешле уйындар көтә.

Н. БАЙРАСОВ.

Яҙ һулышын тойоп...

Ф. ҒАЗИН фотоэтюды.

## Иғландар

### «Асыҡ ишектәр» көнө

**Серго Орджоникидзе исемендәге Ленин орденлы Өфө авиация институты 15 апрелдә «Асыҡ ишектәр» көнө үткәрә.**

Программала —факультеттар һәм специальностар тураһында информация. Буласаҡ абитуриенттар ҡарамағында дисплей кластары, уҡыу-фәнни лабораториялар, уҡытыусылар һәм ғалимдар һәр төрлө һорауҙар буйынса консультациялар үткәрә.

Мәктәптәр, урта профессиональ-техник училищелар һәм техникумдар уҡыусылары саҡырыла. Программа 8-се корпустың актовый залында 10 сәғәттә башлана (Коммунистик урамы яғынан керергә). Белешмәләр өсөн телефон: 23-79-65.

Ҡабул итеү комиссияһы.

### Ҡураймы? Рәхим итегеҙ!

Башҡорт АССР-ы музыка йәмғиәте берләштерелгән производство мастерскойҙары ҡурай һата. Хаҡы —19 һумдан 28 һумға тиклем.

Шәхси клеймаһы булған оҫта, Башҡорт АССР-ының атҡаҙанған сәнғәт эшмәкәре Вәкил Шакир улы Шөғәйепов яһай ҡурайҙарҙы.

Түбәндәге адрес буйынса мөрәжәғәт итергә: **Өфө ҡалаһы, Пушкин урамы, 52. Телефон: 22-90-35.**

### Умарта тотоусылар иғтибарына!

Бал ҡорто ғаиләләренең ҡышлау осоро тамамланып килә. Умарта баҙында һауа температураһының күтәрелеүе ҡорттарҙың тынысһыҙланыуына, умартанан сығыуына килтерә.

Бындай күренештәргә юл ҡуймаҫ өсөн, умарта тотоусыларға умарталарҙы 12—14 градус йылылыҡта, ә үтә иртәләрен 8 градус йылылыҡта тышҡа сығарырға кәрәк.

Умарта күстәрен ҡарҙан таҙартылған, һыуыҡ төньяҡ елдәрҙән ҡурсаланған урындарға ултыртырға кәрәк. Умартаны йә иртән иртүк, йә булмаһа киске ҡарай сығарырға, был осраҡта улар иртәгәһенә тиклем тынысланаһәм көсәнә ҡарап умартанан осоп сығ башлай.

Ҡорттарҙың тәүге осоуын иғтибар менән күҙәтергә һәм көсһөҙ ғаиләләрҙе асыҡларға кәрәк. Ғаилә көсһөҙ булһа, ояны кисекмәҫтән ҡарау талап ителә. Ғаиләне ҡарағанда һауа температураһы күләгәлә 14 градустан кәм булырға тейеш түгел. Һауа шарттары һәм һауа температураһы ҡорттарҙы ҡарарға рөхсәт итмәһә, полиэтилен палатка ҡулланырға кәрәк. Ҡорт инәһенең булыуына айырыуса иғтибар итеү мотлаҡ. Әгәр ҙә инә ҡорт бала һалмаһа, уның булмауы мөмкин. Ул саҡта умартаға инә ҡорт ебәрергә, запас инә ҡорт булмағанда, күсте икенсеһе менән ҡушырға кәрәк.

Умартала кәмендә 8—10 килограмм бал һәм бер-ике рам һитә булырға тейеш. Бал булмаһа, шәкәр сиробы йәки баллы-шәкәрле ҡамыр менән емләргә кәрәк.

Ҡорт ояһын ентекләп йылытыу мөһим. Умартаны сығарған көндө ҡояш ҡыҙҙырып торған ергә береһенә йылы һыу, икенсеһенә бер литр һыуға 6 грамм аш тоҙо һалынған тоҙло һыу ултыртыу талап ителә. Йылы көндәр башланыу менән, умартаны таҙартырға, күсте дезинфекцияланған таҙа умартаға күсерергә кәрәк. Әгәр ҙә ҡорттар ауырый икән, уларҙы дауаларға:

варроатоздан— ҡуҙғалаҡ кислотаһы быуы менән, шулай уҡ фольбекс, ҡырмыҫҡа кислотаһы ҡулланырға була;

аскосфероз менән сирләгәндә —нистатин, 10 процентлы нитрофунген;

нозематозда— фумагиллин, нозематол;

серек ауырыуы ваҡытында—антибиотик, сульфамидлы препараттар һәм әремсек һыуы менән дауаларға кәрәк.

Был дарыуҙарҙы ветеринария инструкцияһына ярашлы ҡулланырға.

Ҡорт тотоусылар ветеринария лабораторияһына анализға ебәрер өсөн патологик материал алырға һәм тикшереү һөҙөмтәләре буйынса ветеринария-санитария паспорты тултырырға тейеш.

Һуңғы йылдарҙа инә ҡорттарҙы һәм бал ҡорттарын илдең башҡа төбәктәренән, бигерәк тә Кавказдан һәм Урта Азиянан алдырыу осраҡтары йышайҙы. Урта Рус ҡорттарының сафлығын һаҡлау маҡсатында Башҡортостанға башҡа тоҡом ҡорттарын алдырыу ҡырҡа тыйылды. Ошо сикләүҙе боҙоп һатып алынған инә ҡорттар һәм күс юҡ ителергә тейеш.

Магазиндарҙа һәм район умартасылыҡ складтарында кәрәкле умартасылыҡ инвентары бар. Сикләнмәгән күләмдә балауыҙ, прополис һәм балауыҙ ҡалдыҡтары ҡабул ителә, алмашҡа кәрәҙле балауыҙ һатыла.

Башпчелконтора.

«Йәшлек»
ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

БЕҘҘЕҢ АДРЕС: 450079. Өфө. Октябрҙең 50 йыллығы урамы, 13. 8-се ҡат.
Телефондар: 23-46-38, 22-56-45.

Газета шишәмбе, кесаҙна, шәмбе көндәрендә башҡорт телендә сыға.

Индексы — 50604.

Редакторы Б. НАЗАРҒОЛОВ.

КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитеты нәшриәте типографияһы.

П02256. Заказ № 517.